**ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ**
**ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН**

# “XVII ЗУУНЫ МОНГОЛЫН ХОТУУД” ТӨСӨЛ

# БУЛГАН АЙМГИЙН БАЯННУУР СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ТУУРЬТ ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан

| | |
|---|---|
| Төслийн гүйцэтгэгч: | С.Чулуун – академич, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал<br>Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан<br>Б.Батцоож - магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Угсаатан судлалын салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан |

| | |
|---|---|
| Санхүүжүүлэгч байгууллага: | Шинжлэх ухаан технологийн сан |
| Захиалагч байгууллага: | Боловсрол соёл шинжлэх ухаан спортын яам |
| Тайлан өмчлөгч: | Түүх, археологийн хүрээлэн.<br>13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77<br>ШУА-ийн нэгдсэн I байр<br>Утас: 458305/455028<br>Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn |

**УЛААНБААТАР**
**2018**

Бүртгэлийн дугаар . . . . . . . .

Нууцын зэрэглэл: . . .

Гэрээний дугаар: . . .

# ШИНЖЛЭХ УХААНЫ АКАДЕМИ
# ТҮҮХ, АРХЕОЛОГИЙН ХҮРЭЭЛЭН

# БУЛГАН АЙМГИЙН БАЯННУУР СУМЫН НУТАГ ДАХЬ ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ЯВУУЛСАН

Археологийн малтлага судалгааны ажлын тайлан


| | |
|---|---|
| Төслийн гүйцэтгэгч: | С.Чулуун – академич, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал<br>Ч.Энхтуул – магистр,Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Дундад зууны судалгааны салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан<br>Б.Батцоож - магистр, Түүх, археологийн хүрээлэнгийн Угсаатан судлалын салбарын эрдэм шинжилгээний ажилтан |



| | |
|---|---|
| Санхүүжүүлэгч байгууллага: | Шинжлэх ухаан технологийн сан |
| Захиалагч байгууллага: | Боловсрол, соёл, шинжлэх ухаан, спортын яам |
| Тайлан өмчлөгч: | Түүх, археологийн хүрээлэн.<br>13343 Улаанбаатар, Жуковын гудамж-77<br>ШУА-ийн нэгдсэн I байр<br>Утас: 458305/455028<br>Цахим шуудан: info@history.mas.ac.mn |


**УЛААНБААТАР**
**2018**

## АГУУЛГА

**ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ТУСГАЙ ЗӨВШӨӨРЛИЙН ХУУЛБАР**

Тусгай тэмдэглэл

. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

ТЭМДЭГЛЭЛ БИЧСЭН:

........................................................................

/албан тушаалын нэр/

................................................/ /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

/тэмдэг/

20... оны.......сарын........өдөр

МОНГОЛ УЛС
БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН
СПОРТЫН ЯАМ

ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН
ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ,
МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ

**ЗӨВШӨӨРӨЛ**

Улаанбаатар хот
20....

№ 18-1-125-III

БОЛОВСРОЛ, СОЁЛ, ШИНЖЛЭХ УХААН, СПОРТЫН САЙДЫН 2018 ОНЫ 05 ДУГААР САРЫН 04-НЫ ӨДРИЙН А/260 ТООТ ТУШААЛААР ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэн С.Чулуун УДИРДАГЧТАЙ XIII зууны монголын хотууд. СУДАЛГААНЫ АНГИД ПАЛЕОНТОЛОГИ, АРХЕОЛОГИЙН ЭРДЭМ ШИНЖИЛГЭЭНИЙ ХАЙГУУЛ, МАЛТЛАГА СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОВ.

ЗӨВШӨӨРӨЛ ОЛГОСОН:

МЭРГЭЖЛИЙН ЗӨВЛӨЛИЙН ДАРГА:

[signature] / Д.Дүгэрж /

Гарын үсэг нэрийн тайлал

2018 оны 05 сарын 16 өдөр

СУДАЛГААНЫ АЖИЛ ХИЙХ:

Засаг захиргааны нэгжийн нэр:
Булган аймаг
Баяннуур сум
Дашинчилэн сум

Газар нутгийн нэр:
Тахсаг тал
Хар бухын гол

Дурсгалын нэр:
Цогтын цагаан байшин
Хар бух балгас

Солбицол:

Хугацаа:
2018 оны 08 сарын 10 өдөр
2018 оны 09 сарын 25 өдөр

*Энэхүү зөвшөөрөл нь зөвхөн зөвшөөрөлд бичигдсэн газар, хугацаанд хүчинтэй*

Зураг 1:Палеонтологи, археологийн эрдэм шинжилгээний хайгуул, малтлага судалгааны ажил хийх тусгай зөвшөөрлийн хуулбар

## 1. УДИРТГАЛ

Булган аймгийн Баяннуур сумын нутагт буй “Цогтын Цагаан байшин” хэмээн алдаршсан барилгын турьт 2018 оноос ШУА-ийн Түүх археологийн хүрээлэнгийн судлаачид “XVII зууны Монголын хотууд” төслийн хүрээнд малтлага судалгааны ажлыг 2 дахь жилдээ үргэжиллэж байна.

Тус туурь Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт оршино. Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан гэх бөгөөд түүний үлдэц нь уг байгууламж мөн бололтой. Энэ тухайгаа хөшөө чулуун дээр монгол, төвд бичгээр сийлсэн байгааг үзвэл: "Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав" хэмээжээ. Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дундаас дээшийг тоосгоор барьжээ.

Тус хээрийн судалгааны ажлыг Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал доктор (Sc.D) С.Чулуун удирдан, эрдэм шинжилгээний ажилтан Ч.Энхтуул, Б.Батболд, Г.Содбаяр, Б.Амгааланбаатар, Б.Мөнхбилгүүн, У.Пүрэвжав, Л.Алтантуяа, Э.Дагвадорж, Н.Гонгоржав нараас бүрдсэн баг 2018 оны 6 сарын 16-наас 6 сарын 27-ний хооронд ажиллав (гэрэл зураг №79).

Уг туурийн бүтэц зохион байгуулалтыг мэдэх зорилгоор тус хэрмийн дотор талын зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгаанд 2017 оны малтлагын талбайг үргэлжлүүлэн тасалгааны зүүн хэсэгт 9x4 метрийн хэмжээтэй тэг татаж малтлагыг гүйцэтгэв.

## 2. ЦАГААН БАЙШИНГИЙН СУДЛАГДСАН БАЙДАЛ

Тус турь Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт оршино. Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан гэх бөгөөд түүний үлдэц нь уг байгууламж мөн бололтой. Энэ тухайгаа хөшөө чулуун дээр монгол, төвд бичгээр сийлсэн байгааг үзвэл: "Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав" хэмээжээ.

Цагаан байшин болон бичигт хөшөөг анх Оросын эрдэмтэн В.В.Радлов удирдсан судалгааны анги 1891 онд үзэж, дэвсгэр зургийг үйлдэж, монгол, түвэд хоёр хэлний бичээст хөшөөний хэв хуулга авч, шинжилжээний ажлын тайландаа хэвлүүлсэн байна. В.В.Радловын нийтлүүлсэн Цагаан байшингийн монгол, түвд бичээсийн хэв дардасыг ашиглан Германы эрдэмтэн Г.Хут тэдгээрийн бичээсүүдийг уншин судлаад герман орчуулг болоод тайлбарын хамт 1894 онд нийтлүүлжээ. Үүний дараа Монгол нутгаар аялан судалгаа хийсэн Оросын эрдэмтэн А.М.Позднеэв Цогтын угсны тайж Ядам гэдэг хүнээс Цагаан байшингийн монгол бичээсийг авч, орос орчуулгын хамт 1897 онд нийтлүүлсэн байна. Эрдэмтэн Н.Н. Поппе 1926 оны зун Монгол улсын нутгаар судалгаа хийж явах үедээ Цагаан байшин болон бичээст хөшөөтэй танилцаж, өөрийн тайландаа тэмдэглэсэн байдаг.




Зураг 2: Цогтын Цагаан байшингийн байршил

## ЦОГТЫН ЦАГААН БАЙШИНГИЙН ТОДОРХОЙЛОЛТ

Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дундаас дээшийг тоосгоор өржээ. Хэрэм нь 62х33.3 м хэмжээтэй, 65-70 см өргөн зузаан. Хэрмийн доод хэсгийн чулуун хананы өндөр 3.5м өндөр, дээд талын тоосгон хананы өндөр 2.25 м байна. Баруун талын хэрмийн тоосгон хананд хэд хэдэн жижиг цонхтой байна. Хэрмийн дотор баруун тал байрлах барилгын туурийн зөвхөн 8,9 м урт, 70 см өргөнтэй нэг хана үлджээ. Хэрмийн зүүн талд гурван талын хана үлдсэн барилгын туурь байх 75 см зузаантай 8,90х6,6 ертийн хэмжээтэй байна. Хэрмийн дотор болон гадна баруун тал 4.14х4.15 болон 5.9х6.06 м жижиг хэмжээний барилга байна. Хэрмийн зүүн урд хэсэгт гол хаалга байсан бөгөөд нэлээд өндөр довжоон дээр барьсан байна. Хэрмийн хаалгын урд хүзүүвчээр холбогдох нэг барилга, хэрмийн чанх урд талд нэг барилгын нийт 6 барилгын туурь байгаа нь мэдэгдэж байна. (гэрэл зураг №81-83).






Зураг 3: Цогтын Цагаан байшингийн агаарын болон дэвсгэр зураг

## 3. АЖЛЫН ЯВЦ

Бид 2018 оны 6 сарын 16-наас 6 сарын 27-ний хооронд Булган аймгийн Баяннуур сумын нутаг Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт орших Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан Цогтын Цагаан байшингийн туурьт “XVII зууны Монголын хотууд” төслийн хүрээнд малтлага судалгаа эхлүүлсэн болно. Уг

туурийн бүтэц зохион байгуулалтыг мэдэх зорилгоор тус хэрмийн дотор талын зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгаанд 2017 оны малтлагын талбайг үргэлжлүүлэн тасалгааны зүүн хэсэгт 9x4 метрийн хэмжээтэй тэг татаж малтлагыг гүйцэтгэв.

**МАЛТЛАГА СУДАЛГАА**

Малтлага судалгааны аргачлал

Малтлага хийх талбайг сонгон тэг татаж, малтлагын явцад зохиомол үеийг цэвэрлэн гар болон гэрэл зургийн баримтжуулалт хийв. Мөн дурсгалын анхны байдал болон малтлагын явц, малтлагаар илэрсэн олдвор тус бүр дээр гэрэл зургийн баримтжуулалт хийж, зарим зохиомол үед тойм гар зургийг үйлдэж байв. Малтлагаар илэрсэн олдворыг илэрсэн дэс дараалаар бүртгэж хувийн дугаар өгөв. Малтлага явуулсан дурсгалуудын анхны байдлаас эхлэн малтлага явуулж буй үе тус бүр дээр тэмдэглэл үйлдэв. Гэрэл зургийн баримтжуулалт хийхэд NIKON маркийн дижитал аппарат хэрэгсэл ашигласан бөгөөд гар зургийг үйлдэхэд бодит хэмжээг 1:20 масштабаар жижигрүүлж цаасан дээр буулгасан болно. Талбайн хөндлөн зүсэлтийн зураг хийхэд TOPCON маркийн өндөр хэмжигч багаж ашигласан болно**.**

**МАЛТЛАГА 1.4**

Уг туурийн бүтэц зохион байгуулалтыг мэдэх зорилгоор тус хэрмийн дотор талын зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгаанд 2017 оны малтлагын талбайг үргэлжлүүлэн тасалгааны зүүн хэсэгт 9x3.7 метрийн хэмжээтэй тэг татаж малтлагыг гүйцэтгэв. Уг тасалгаа 8.9x6.6 метрийн хэмжээтэй өмнөд талдаа шавар ханатай байсан нь нурж үгүй болсон байлаа.

Тус тасалгаа хананы нуранги тоосго болон элсэрхэг бор хөрсөөр битүү хучигдсан байна. Бид тасалгааны баруун хана дагуу метрийн тэг татаж эхний ээлжинд  өнгөн хөрсөн дээрхи битүү буй хагархай тоосгыг цэвэрлэн гэрэл зургаар баримтжуулав (гэрэл зураг №86).

**1-р үе. (гүн 95)** Малтлагыг явуулахдаа талбайн 0 цэгээс доош 95 см гүнээр нэг түвшинд барьж явууллаа. Малтлагаар баруун хана дагуу байрлах бурхны сэнтийн дээд хэсэг ил гарч, малтлагын талбайн 31 квадратаас эвдэрсэн байдалтай бадам цэцгээр чимэглэсэн тоосгон суурь илрэв. Мөн тасалгааны баруун урд байрлах тоосгоор өрсөн тавцан 51-ээс 53 кавдратаас гарав.

Малтлагын явцад малтлагын талбайн квадрат 22-оос шавар бадам цэцгийн дэлбээн хагархай хэсгүүд, мөн 2017 онд олдсон шавар сангийн бойпрын хөлний хэсэг, квадрат 21-ээс шавар бурхны хөлний хэсэг; шавар бурхны нүүрний хэсэг: квадрат 12-оос амьтны нүүрний хэсэг; 13-аас шавар загасны хагархай, кавдрат 24-өөс шавар цэцгэн чимэглэл, ногоон паалантай лууны хөлний хэсэг, 34-өөс бадамцэцгийн дэлбээ, хаш чулуу чимэглэл, шавар хуягтай баатарын хуяг болон гуталны хугарсан хэсэг, квадрат 14-өөс төмөр хадаас, цэцгэн чимэглэл, шавар очир, бурхны хурууны хэсгүүд, 33 болон 32-оос бог малын шаагайнууд, квадрат 51-ээс лууны дүрст ногоо паалантай шавар чимэглэл тус тус илэрлээ. Мөн дээврийн ногоон паалантай нөмрөг ваарны хагархай хэсгүүд, саарал өнгийн тосгуур ваарны хагархай хэсгүүд болон барилгын хананы хөх, улаан өнгийн тоосгоны хагархайнууд элсэрхэг бор хөрстэй холилдон гарч байв. Нэгдүгээр үеийн малтлагын ажил дууссаны дараа гэрэл зургаар баримтжуулав (гэрэл зураг №90-91).

**2-р үе. (гүн 110)** Малтлага шалны түвшинд хүрэв. Баруун сэнтийний урд хэсгээс (кавдрат 23-24) шавар бурхны гар шууны хэсэг ирлэв. Уг бурхны гарын шуу 1 метрын урт байна. Мөн тус үеэс дээлтэй шавар хүн эвдэрсэн байдалтай мөн илрэв. Малтлагын талбайн кавдрат 24-өөс бадны дэлбээ 4 ширхэг, шавар чимэглэл, бурхны гар хурууны хэсэг, бурхны дагзны хэсэг, домгийн амьтны хагархай хэсэг илэрсэн бол малтлагын кавдрат 32-оос шавар бурхны нүүрний хэсэг, шавар чимэглэл, сангийн войпор болон хэд хэдэн бог малын шагайнууд, төмөр хадааснууд, кавдрат 53-аас 110 см гүнээс том хэмжээий ваарны хагархай тус тус ирлээ. Кавдрат 22-оос шавар бурхны нүүр хадгалалт муу тул зургаар баримжуулав. Мөн тасалгаан буруун урд бурхны сэнтийн урдаас (кавдрат 51-54) ногоон паалантай лууны дүрстэй дээврийн чимэглэл болон дээврийн чимэглэлүүд илрэв. Баруунд урд шавар хананы урдаас (кавдрат 72) домгийн амьтны толгой хэсэг гарав. Хойд хана дагуу мөн адил тоосгоор өрлөг хийж суврага маягаар дээш шаталсан бурхны сэнтий илрэв. Малтлагын явцад тус талбайгаас шавар бурхны биеийн хагархай хэсгүүд, шавар чимэглэл, хүний нүүрний дүрст шавар баримал, шавар очир, тосгуур болон нөмрөг ваарны хагархай хэсгүүд гарлаа (гэрэл зураг №92-95)..

Тасалгааны шалыг дагтаршуулсан хөрсөөр суурин дээр 32х32 хэмжээтэй тоосгонуудыг дэвсэж дээгүүр нь модон банзаар шалалсан байна. (гэрэл зураг №97). Тасалгааны модон шал галд өртсөний улмаас шатсан байдалтай илрэв. Бид тус

үеийг цэвэрлэж гэрэл зургийн баримтжуулан малтлагын талбайн урд хананы хөндлөн зүсэлтийн гар зургийг үйлдэв. (гэрэл зураг №97-98)




Зураг 4: Малтлага 1.4 Малтлагын хөндлөн зүсэлт

Баруун талын хана дагуу байрлах тавцан хамгийн богино хэсэгтээ 68 см өргөн, хамгийн өргөн хэсэгтээ 75 см байна. Сэнтийг үйлдэхдээ 5 см өргөнтэй тоосгоор нэг үе өрж хийж түүнээс дээш 18 см өндөртэй өрлөг өрж, дээр нь 6 см өргөнтэй хөмсөг гаргаж өрсөн байна. Тавцангийн гол хэсгээр угалз бүхий хээг зурсан нь бүдгэрсэн байна. Хана дагуу байрлах сэнтийний дээгүүр одоогийн байдлаар гурван бадны үлдэгдэл хэсэг мэдэгдээд байгаа бөгөөд баруун урд талаас Бад №1. 7,5 см урт, өргөнтэй дөрвөлжилж зассан амин модны үлдэгдэл гарав. Уг модыг тойроод 30 см голчтой шаврын үлдэгдэл үлдсэн байна. Удаах бад №2 нь 42 см урт, 32 см өргөнтэй шаврын үлдэгдэл илэрч түүний голоос 19 см урт, 7 см өргөн, 6 см зузаантай дөрвөлжилж зассан амин мод гарав. Гурав дугаар бад нь 50 см урт, 40 см өргөн, 21 см өндөр тоосгон өрлөг өрж гадуур нь шар шавраар шавардсан байдалтай бадын үлдэгдэл илрэв. Бадны дэлбээнүүд 17 см өндөр, 11см өргөнтэй унаж бударсан байдалтай гарлаа. Урд талын сэнтийгээс хоймort байрлах сэнтий хүтэл 4.20 метр урт байна. (гэрэл зураг №96,98,)..

Баруун урд талын сэнтийний 2.72 метр урт, 95 см өргөн , 45 см өндөр байна. Түүний урд талд 2,60 метрийн урт, 58см өргөн, 40 см өндөртэй хаалганы хажуу талын шавар хана байх бөгөөд гадна талыг шохойдсон байдалтай байна. Уг хананаас урагш 63 см зайд 2,60 урт, 38 см өргөнтэй дотор талдаа шохойдож өнгөлсөн шавраар дэлдэж хийсэн шавар хана илэрлээ (гэрэл зураг №101,).

Баруун талын тоосгон хана 3,15 метр өндөр, голдоо нурсан байдалтай байна. Тасалгааны модон багана нь тоосгон ханан дотор байсан нь өмхөрч муудаж хананы өрлөг нурсан байна. Урд сэнтийгээс нурсан хана хүртэл 2,10 урт, 40 см өргөн, 1 см

зузаантай улаан ногоон өнгийн будагтай шаваас байна. Голын нурсан хананаас хойш 1,80 мерт урттай, 52 см өргөн улаан, ногоон болон бор өнгө бүхий хананы шавараас байна.

Хойморт байрлах сэнтийний доод суурь тавцан 7,62 метр урт, 20 см өндөр байна. Тавцангаас дээш суврага маягаар тав шатласан тоосгоор өрсөн гурав өрлөг илрэв.

**Хоймрын баруун бурхны сэнтий.** Баруун хана талын бурхны сэнтий эхний шаталсан өрлөг 14 см өндөр, хоёр дах шаталсан өрлөг 12 см өндөр, гурав дах нь 12 см өндөр, дөрөв дөх өрлөг 29 см өндөр, тав дах шаталсан өрлөг 12 см өндөр байна. Сэнтийний нийт өргөн 1.90 метр байна. Уг өрлөгийн голд баруун талын хананаас 88 см зайд, хойд хананаас 67 см зайд, урд талын өрлөгөөс 90 см зайд уртаашаа 80 см, өргөн нь 30 см 52 сн гүн тэгш өнцөгт хэлбэрийн дөрвөлжин шохойдсон нүх илэрч, чанх хойно 30 см урт, 18 см өргөнтэй адилхан нүх гарав. Баруун болон голд байрлах сэнтийний дунд 20 см голчтой, 13 см өндөр шатсан багана илрэв. Түүний урд 33 см голчтой бадны суурь суурь бололтой шаврын үлдэгдэл илрэв (гэрэл зураг №108).

Хоймрын голд байрлаж буй бурхны сэнтий суурииараа 2.5 метр урт, 180 см өргөн байна. Суврага маягаар шатласан өрлөгийн 4 дэх болон 5 дах шатласан тавцан зүүн талын хэсэг эвдэрч нурсан байдалтай байна. Сэнтийн голд 55 см урт, 33 см өргөнтэй 60 см гүнтэй нүхтэй үлджээ. Эхний шаталсан өрлөг 15 см өндөр, хоёр дах шаталсан өрлөг 11 см өндөр, гурав дах нь 12 см өндөр, дөрөв дөх өрлөг 30 см өндөр байна (гэрэл зураг №109).

Хоймрын голын болон зүүн талын сэнтийний дунд 20 см голчтой шатсан баганаины модны ёроолын хэсэг, түүний урд 30 см голчтой голдоо амин модны үлдэгдэлтэй шавраар дугуй хүрээ гарав.

Зүүн талын хоймрын сэнтий суурииараа 2.48 метрийн урт, хойд хананаас ургаш 1,7 метр өргөн байна. Суврага маягаар шатласан өрлөгийн дөрөв болон тав дахь өрлөг эвдэрч нурсан байна. Эхний шаталсан өрлөг 13 см өндөр, хоёр дах шаталсан өрлөг 13 см өндөр, гурав дах нь 8 см өндөр, дөрөв дөх өрлөг 31 см өндөр байна. Хойд хананаас 59 см, зүүн хананаас 87 см зайд, урд тавцангаас 105 см зайд 81 см урт, 30 см өргөнтэй, тавцангийн дээд хэсгээс 48 см гүнд тэгш өнцөгт хэлбэрийн дотор талдаа шохойдсон нүхтэй байна, чанх хойд талд 24 см урт, 14 см өргөнтэй 30 см гүнтэй дөрвөлжин нүх илэрлээ (гэрэл зураг №110).

Зүүн талын хана дагуу тоосгон тавцангийн нийт урт 3.73 см байна Тавцангийн дээд болон доод талдаа хөмсөг гаргаж өгсөн тавцангийн өргөн нь хойд хэсгээрээ 80 см, шалнаас дээш 30 см өндөр байна. Уг тавцан дээр хоёр бадны үлдэгдэл мэдэгдэж байгаа бөгөөд, зүүн талын жижиг хэмжээний бадны үлдэгдэл нь тоосго өрж шавраар бүрсэн 40х48 см хэмжээтэй байна (гэрэл зураг №89, 105).

Зүүн урд байрлах тоосгоор өрсөн сэнтийний хэмжээ зүүн ханаас 2,7 мерт урт, 75 см өргөн, шалнаас дээш 43 см өндөр байна. Хананаас баруун тийш 75 см зайд баганы суурийн үлдэгдэл мэдэгдэж байгаа бөгөөд урт нь 8 см, өргөн 6 см, амин мод үлдсэн байна. Тус модноос 108 см зайд урт, өргөн нь 7 см хэмжээтэй дөрвөлжилж зассан модны үлдэгдэл гарлаа (гэрэл зураг №107).

Зүүн урд шавар дэлдэж хийсэн шавар хана 2,8 метр урт, 55 см өргөн байна. Шавар хананы гадна талыг 1 см зузаан шохойгоор шохойсон байна. Хананаас урагш 60 см зайд 37 см өргөн 257 см урттай дотор болон гадна талыг засаж шохойдсон шавар хана илэрлээ. (гэрэл зураг №103).

Гадна талын баруун болон зүүн хаалганы хавтасны хоорондын зай 3,5 метр байна. Гадна талын зүүн хананы зүүн талд 40х35 см хэмжээтэй дугуй хэлбэртэй баганы чулуун суурь байгаа бөгөөд тэг дунд нь 30 см урт, 19 см өргөн, 1 см гүнтэй ором гаргаж өгсөн байна. Гадна талын баруун хананы баруун талд 40х35 см хэмжээтэй дугуй хэлбэртэй баганы чулуун суурь байгаа бөгөөд тэг дунд нь 35 см урт, 10 см өргөн, 1 см гүнтэй ором гаргаж өгсөн байна.

Дотор талын баруун шавар хананы баруун талд 60х48 см тэгш өнцөгт хэлбэртэй боржин баганы суурь гаргаж өгсөн байна. Зүүн талд мөн адил 58 см хэмжээ дөрвөлжилж зассан баганы суурьтай. Баруун талаас 50 см зайд 130 см урт 35 см өргөнтэй хаалганы шатсан босгоны хэсэг илрэв. Босгоны урд талд 67х70 см урт өргөнтэй тэгш өнцөгт хэлбэрийн борхин чулуун суурьиар дэвсэж шалалсан байна. Түүнээс чанх урд 40 см зайд мөн адил тэгш өнцөгт хэлбэрийн 63х62 см хэмжээтэй боржин чулуугаар шалалсан байна.

Тасалгааны голд баруун болон зүүн талд дугуй болон тэгш дөрвөлжин хэлбэрийн чулуун баганы суурь байна. Зүүн хананаас 2.5 метр, хойд талын баганаас 3,2 метрийн зайд дугуй хэлбэрийн 55 см голч, 5 см өндөртэй баганы чулуун суурь байна. Тус баганаас урагш 112 см зайд хаалганы баганы чулуун суурь дээрээ шатсан баганы үлдэгдэлийн хамт илрэв. Голын дугуй хэлбэрийн баганаас баруун

талд 2.6 мертийн зайд, баруун хойд тавцан дээр байрлах баганы үлдэгдэлээс 3,2 метрийн зайд 46х45 см хэмжээтэй тэгш өнцөгт дөрвөлжин хэлбэрийн чулуун баганы суурь байна. Тус баганаас урагш 112 см зайд хаалганы 66х47 см хэмжээтэй дөрвөлжин чулуун суурь суулгаж өгчээ (гэрэл зураг №112).

Тус тасалгааны шалыг 32х32 см хэмжээтэй тоосгуудаар 17 эгнээгээр бүхэлд нь шалалсан байна.



Зураг 5: Малтлага 1.4 Агаарын зураг

## МАЛТЛАГААР ИЛЭРСЭН ОЛДВОРЫН ТОДОРХОЙЛОЛТ:

### 1. Дээлтэй шавар хүн

ЦЦБ18-27 шавар баримал нь анх илрэхдээ толгой, бүсэлхий хэсгээр хугарсан байдалтай олдсон. Баримлын нийт өндөр 28 см, зузаан нь ойролцоогоор 3 см,

эрүүнээс малгайн орой хүртэл 5.4 см, бүсэлхий орчмын өргөн 5.6 см байна. Уг баримлын титэм ойролцоо олдсон. Титэмийн голч 3.5 см, зузаан нь 0.1 см байна.

**Хөдөлгөөн, хийц**

Энэхүү баримлын царай төрх, өмссөн хувцас, үсний засал зэргээс үзэхэд өмнө зүгийн хань үндэсний хүнийг илэрхийлсэн байна.

- Зүүн хөлөөс баруун талуугуу нугалсан байдалтай, баруун хөл дээлний эрмэг хэсгээр хугарч алга болсон. Харин баримлыг араас нь харахад зөвхөн толгой хүзүүн хэсэг 360 хэм бүтэн дүрслэгдсэн байх ба их бие хэсгийг хагас төвгөр буюу ар хэсэг нь хавтгай байдалтай, баральеф* маягтай дүрсэлсэн байна.

Өмссөн хувцасны дүрслэл

- Малгайг нь үзвэл хань үндэсний хив малгайн нийтлэг загвартай юм. Багш, хятадач Г. Бадрах, зураач Б.Соёлтой нар 1934-1935 онд “Чингисийн дээд үеийн монгол хувцасны өгүүлбэр” хэмээх уйгуржин гар бичмэлийг бичиж, гар зургийг зурж үлдээсэн нь бий. Тэрхүү зурагт цомогт дүрсэлснээр бол ийм хийцийн малгайг дэлэнт малгай хэмээжээ[1].
- Дээл нь дугуй захтай, ханцуй нь бугуй хэсгээрээ баруй, сугаараа бага зэрэг уужуу юм. Цээж болон бүсэлхий хэсгээрээ бариу, хөлөө өвдөгөөрөө хагас нугалсан байдалтай дүрслэгдсэн учраас дээлийн хормой дээш бага зэрэг сойгдон, өвдгийн чанх харалдаа харагдана. Мин улсын үеийн《大明集礼》,《三才图会》сурвалжуудад ийм хийцтэй дээлийг дүрсэлсэн нь бий. Бүсэлхий болон ханцуй хэсгээрээ бариу байгаа нь нүүдэлчдийн аж ахуй, цаг уурын онцлогийг шингээсэн гэж үздэг.

Гутлын түрий зулаг нь үргэлж эсгүүртэй, бойтог хэлбэртэй мэт харагдана . (Гэрэл зураг №8) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-27 М-1.4 байршил 23,33 гүн 110

### 2. Шавар Хангарьд

Улбар шар өнгийн шавраар хангарьдыг гоёмсог урласан байна. Шавар баримал нь анх илрэхдээ толгой болон малгай салсан байдалтай илэрсэн. Уг хангарьд шувууны хошуу, хүний чих, хамар, нүдийг дүрсэлсэн байна. Духны шавар халцарсан

[1] Батнасан Г., Туяацэцэг Б., Чингис хаанаас дээд үеийн өвөг дээдсийн монгол хувцас, УБ., 2006, т. 177

байдалтай. Урт чих чихтэй, дугуй бүлтгэр нүдтэй дүрсэлсэн байна. Чихийг цоолож эмээг зүүж байсан оромтой. Харин баримлыг араас нь харахад толгой хүзүүн хэсэг 360 хэм бүтэн дүрслэгдсэн байх ба хүзүү хэсгээр хугарсан байна. Нийт урт нь 15 см, өргөн нь 9.8 см, зузаан 8 см байна.  Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №9) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-50  М-1.4 байршил 33 гүн 115

3. **Домгийн амьтан**

Улбар шар өнгийн шавраар  шавар домгийн амьтныг гоёмсог урласан байна. Уг амьтан бичин толгойтой, араатан амьтны их биетэй байна. Жижиг чихтэй, дугуй бүлтгэр нүдтэй, амаа нэлээд том ангайж архираж байгаагаар дүрсэлсэн байна. Нүдний дээд талд нимгэн шавраар хөмсөг хийжээ. Уг амьтны их бие хэсгийн шавар халцарч унасан. Домгийн амьтаны Уг сүүл бусад 3 хөл хугарч унасан байдалтай илэрсэн. Их бие хэсгийг төвгөр дүрсэлсэн бол ар хэсэг нь хавтгай байдалтай байгаа нь ханан дээр тогтоодог байсан байна. Нийт урт нь 22.5 см, өргөн нь 13.6 см, зузаан нь толгой хэсгээр 12 их бие хэсгээр 7.5 см байна.  Хадгалалт муу (Гэрэл зураг №10) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-51. М-1.2 байршил 33 гүн 110

4. **Домгийн амьтан**

Улбар шар өнгийн шавраар  шавар домгийн амьтныг гоёмсог урласан байна. Уг амьтан бичин толгойтой, араатан амьтны их биетэй байна. Жижиг чихтэй, дугуй бүлтгэр нүдтэй, том амттай дүрслэж, шүдийг цагаан өнгөөр будсан байна. Домгийн амьтны толгой болон их бие хэсгийн шавар халцарч унасан илэрсэн. Сүүл хэсгээр салсан. Домгийн амьтны хөл хугарч үгүй болжээ. Их бие хэсгийг төвгөр дүрсэлсэн бол  ар хэсэг нь хавтгай байдалтай байгаа нь ханан дээр тогтоодог байсан байна. Нийт урт нь 20 см, өргөн нь 12 см, зузаан нь их бие хэсгээр 6 см байна. Хадгалалт муу (Гэрэл зураг №11) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-18 М-1.4 байршил 22  гүн 110

5. **Домгийн амьтны толгойн хэсэг**

Улбар шар өнгийн шавраар хийсэн шавар домгийн амьтны толгойн хэсэг. Жижиг чихтэй, дугуй бүлтгэр нүдтэй дүрслэсэн байна. Нийт өндөр нь 9 см, өргөн нь 7 см, зузаан нь 5 см байна. Хадгалалт муу (Гэрэл зураг №12) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-29 М-1.4 байршил 29 гүн 95

6. **Шавар загас (жижиг)**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Ар талын хэсэг хавтгай байна. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будаж нимгэн алтаар бүрсэн байсан нь ховхорч унасан байна. Загас голоороо хугарч тал нь үгүй болжээ. Нийт урт нь 6 өргөн нь 3 см, зузаан нь 2 см байна. (гэрэл зураг №13) ЦЦБ17-17 Малтлага 1.4 байршил 13 гүн 95

7. **Шавар загас (том )**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будсан нь ховхорч унасан байна. Их бие хэсгийг төвгөр дүрсэлсэн бол ар хэсэг нь хавтгай хадаасны нүхны ором байгаа нь ханан дээр тогтоодог байсан байна. Нийт урт нь 15.5, өргөн нь 8.4 см, зузаан нь 4 см байна. (гэрэл зураг №14) ЦЦБ18-79 Малтлага 1.4 байршил 33 гүн 95

8. **Хаш чулуу**

Улаан хүрэн өнгийн дугуй хавтгай хэлбэрийн хаш чулуун чимэглэл. Чулууны голд 2 хэсгээр цоолож нүхэлсэн. Нийт урт нь 3 см, өргөн нь 2.5 см, зузаан нь 0.5 см байна. Хадгалалт дунд (Гэрэл зураг №15) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-32 М-1.4 байршил 32 гүн 95

9. **Модон эдлэл**

Модыг засаж хэлбэрт оруулсан. Галд өртөж шатах 2 хэсэг хугарч салсан байна. Дээд хэсгийн модон эдлэл мөөг хэлбэртэй байна. Өндөр нь 7 см, өргөн нь 5 см, зузаан нь 3 см байна. Модон эдлэлийн иш хэсгийн өндөр нь 5 см, өргөн нь 2 см, зузаан нь 2 см байна. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №16) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-12 М-1.4 байршил 14 гүн 95

10. **Модон эдлэл (луун дүрст)**

Модыг засаж лууны дүрст сийлсэн байна. Галд өртөж шатаж, хэдэн хэсэг болон хугарсан. Өндөр нь 9.2 см, өргөн нь 6.2 см, зузаан нь 2.9 см байна. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №17) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-, М-1.4 байршил 24 гүн 115

**Шавар чимэглэл**

**11. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гол хэсгээр хадаасны оромтой тойроод долоон дэлбээ, удаах нь хойман ширхэг дэлбээг дүрсэлсэн байна. Суурь хэсгээр хугарсан байна. Голч нь 8 см, өндөр нь 6 см байна. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №18) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-28, М-1.4 байршил 31 гүн 110

**12. Давхар цэцгэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хоёр давхар дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон 9 дэлбээ, 2 дах нь 14 ширхэг дэлбээтэй байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. ЦЦБ18-30 бүртгэлийн дугаартай шавар чимэглэл гадаргуу хэсгээр алтан шармал будагтай байна. Нийт 4 ширхэг олдоод байна. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-37, ЦЦБ18-37, ЦЦБ18-49 М-1.4 байршил 42 гүн 95,115 (гэрэл зураг №19-21)

1. ЦЦБ18-37 Урт нь 8.5 см, өргөн нь 4.1 зузаан нь 0.7 см
2. ЦЦБ18-30 Урт нь 9 см, өргөн нь 3 зузаан нь 1 см
3. ЦЦБ18-49 Урт нь 8.9 см, өргөн нь 4 зузаан нь 0.6 см
4. Голч 4.2 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.6 см

**13. Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт урт 4.6 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.6 см байна. 2 ширхэг. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-61 М-1.4 байршил 32 гүн 95 (гэрэл зураг №25)

**14. Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн шавар чимэглэл**

1. Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт урт 4.5 см, өргөн нь

3.3 зузаан нь 0,5 см болон 4.8 см урт, өргөн нь 3.1 зузаан нь 1 см болон байна. 2 ширхэг. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-73 М-1.4 байршил 24 гүн 75 (гэрэл зураг №26)

2. Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн шавар чимэглэл

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт урт 3 см, өргөн нь 3 зузаан нь 0.7см болон 4.7 см урт, өргөн нь 4.1 зузаан нь 0.4 см болон байна. 2 ширхэг. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-44 М-1.4 байршил 12 гүн 95 (гэрэл зураг №27)




Зураг 6: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл гар болон гэрэл зураг

**15. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн 8 дэлбээтэй цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Голч 3.3 см, зузаан нь 0.6 см байна. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-38 М-1.4 байршил 32 гүн 110 (гэрэл зураг №28)

**16. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хоёр эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, 2 дах нь 16 ширхэг дэлбээтэй байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. ЦЦБ18-43.1 бүртгэлийн дугаартай шавар чимэглэл нь гадаргуу хэсгийг алтан шараар будсан байна. Нийт 7 ширхэг олдоод байна. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-62 М-1.4 байршил 32 гүн 95 (гэрэл зураг №29,30)

1. Голч 3.5 см. зузаан нь 0.8 см
2. Голч 3 см. зузаан нь 0.6 см
3. Голч 3.2 см. зузаан нь 0.6 см
4. Голч 3.3 см. зузаан нь 0.6 см
5. Голч 3.1 см. зузаан нь 0.6 см
6. Голч 3.2 см. зузаан нь 0.6 см
7. Голч 3.1 см. зузаан нь 0.6 см ЦЦБ18-43.1 М-1.4 байршил 12 гүн 110 (гэрэл зураг №60

**17. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хоёр эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, 2 дах нь 16 ширхэг дэлбээтэй байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 6 ширхэг олдоод байна. Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-63 М-1.4 байршил 42 гүн 95 (гэрэл зураг №31)

1. Голч 4.3 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.9 см
2. Голч 4.1 см, өргөн нь 3.8 зузаан нь 0.6 см
3. Голч 3.1 см, өргөн нь 2.8 зузаан нь 0.6 см
4. Голч 4.2 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.6 см

**18. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, удаах нь 16 ширхэг дэлбээ, гурав дах нь 3 эгнээ 8 дэлбээг дүрсэлсэн байна. Хүрээ хэсгээр 38 ширхэг 4 мм голчтой бөөрөнхий чимэглэл хийж өгчээ. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 2 ширхэг, Голч нь 5 см, зузаан нь 1 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №35) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-71, М-1.4 байршил 24 гүн 75

**19. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, удаах нь 16 ширхэг дэлбээ, гурав дах нь 3 эгнээ 8 дэлбээг дүрсэлсэн байна. Хүрээ хэсгээр 38 ширхэг 4 мм голчтой бөөрөнхий чимэглэл хийж өгчээ. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 2 ширхэг, Голч нь 4.5 см, зузаан нь 0.6 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №36) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-72, М-1.4 байршил 24 гүн 75

**20. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон 9 дэлбээ, удаах нь 14 ширхэг дэлбээ дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 4 ширхэг.

1. 4.3x3.1x0.9 см
2. 4.1x3.8x0.6 см
3. 3.1x2.8x0.8 см
4. 4.2x3.1x0.8 см

Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №37) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-63, М-1.4 байршил 42 гүн 95

**21. Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл (жижиг)**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Нэг эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Гол хэсгийг тойрон найман дэлбээ, Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Нийт 3 ширхэг илэрсэн. Хадгалалт дунд зэрэг, Гэрэл зураг №32) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-45, ЦЦБ18-45, М-1.2 байршил 42,39 гүн 115,110

1. ЦЦБ18-45.1 Голч 1.8 см, зузаан нь 0.3 см
2. ЦЦБ18-45.2 Голч 1.8 см, зузаан нь 0.4 см
3. ЦЦБ18-45.2 Голч 0.8 см, зузаан нь 0.4 см

**22. Навч дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

1. Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Шавар чимэглэлийн гадаргуу хэсгийг хар өнгөөр будсан байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Шавр чимэглэл үзүүр хэсгээр хугарч үгүй болжээ. Нийт урт 4 см, өргөн нь 3.6 см зузаан нь 0.3 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №38) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-74, М-1.4 байршил 24 гүн 75
2. **Навч дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Шавар чимэглэлийн гадаргуу хэсгийг хар өнгөөр будсан байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Шавр чимэглэл үзүүр хэсгээр хугарч үгүй болжээ. Нийт урт 11.2 см, өргөн нь 6.5 см зузаан нь 1.1 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №39) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-36, М-1.4 байршил 32 гүн 110

3. **Навч дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Шавар чимэглэлийн гадаргуу хэсгийг хар өнгөөр будсан байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Шавр чимэглэл үзүүр хэсгээр

хугарч үгүй болжээ.  Нийт урт 6.1 см, өргөн нь 4.2 см зузаан нь 0.6 см болон урт 3.6 см, өргөн нь 4.2 см зузаан нь 0.6 см болон байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №40) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-48, М-1.4  байршил 13 гүн 110

**23 Сарнай цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавар дээр хэд хэдэн сарнай цэцгийн дэлбээг урлаж  шигтгэсэн байна.  Шавар чимэглэлийн гадаргуу хэсгийг Цайвар өнгөөр будсан байна. Нийт 16 сарнай цэцгийн дэлбээ хадгалагдан үлджээ. Нийт  . ширхэг илэрсэн байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №41-47) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-8, М-1.4 байршил 13 гүн 110

**24 Сарнай цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн шавар чимэглэл**

Улбар шар өнгийн шавар дээр хэд хэдэн сарнай цэцгийн дэлбээг урлаж  шигтгэсэн байна.  Шавар чимэглэлийн гадаргуу хэсгийг Цайвар өнгөөр будсан байна. Нийт 16 сарнай цэцгийн дэлбээ хадгалагдан үлджээ. Нийт  6 ширхэг илэрсэн байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №46) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-8, ЦЦБ18-16, ЦЦБ23, ЦЦБ24, ЦЦБ25 ЦЦБ23, М-1.4  байршил 13 гүн 110

1. ЦЦБ18-8: Нийт урт 7 см, өргөн нь 5.1  см зузаан 3 см байна. М-1.4  байршил 14 гүн 95
2. ЦЦБ18-16: Нийт урт 7 см, өргөн нь 6 см зузаан 4 см байна. М-1.4  байршил 14 гүн 95
3. ЦЦБ18-23: Нийт урт 11 см, өргөн нь 11 см, өндөр нь 6 см байна. 16 сарнай цэцгийн дэлбээтэй. М-1.4  байршил 32 гүн 110
4. ЦЦБ18-24: Нийт урт 11 см, өргөн нь 11 см, өндөр нь 7 см байна. 70 гаруй сарнай цэцгийн дэлбээтэй. М-1.4  байршил 24 гүн 110
5. ЦЦБ18-25: Нийт урт 6 см, өргөн нь 6 см, өндөр нь 3 см байна. 16 сарнай цэцгийн дэлбээтэй. М-1.4  байршил 24 гүн 110

6. ЦЦБ33: Нийт урт 9 см, өргөн нь 7 см, өндөр нь 6 см байна. 27 сарнай цэцгийн дэлбээтэй. М-1.4 байршил 33 гүн 75

**25. Шавар чимэглэл (үрэл мэт хэлбэртэй)**

Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Үрэл мэт шавар эдлэлийг товгор хэлбэртэй суурин дээр тогтоож өгсөн байна. . Нийт 37 ширхэг үрэл мэт шавар хадгалагдан үлдсэн байна. Арын хэсэг хавтгай. Нийт урт 9 см, өргөн нь 6 см, өндөр нь 6 см байна. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №48) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-26, М-1.4 байршил 22 гүн 110

**26. Төмөр ялтас**

Дөрвөлжин зууван хэлбэртэй хавтгай хэлбэртэй төмөр эдлэл. Хадгалалт муу. Нийт урт 9 см, өргөн нь 5 см, зузаан нь 1 см. Зэвэрсэн. Нийт 2 ширхэг илрээд байна . (Гэрэл зураг №49,50) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-18, ЦЦБ18-20, М-1.4 байршил 24 гүн 97, байршил 24 гүн 97

**27. Хомихой гавлын баримал**

1. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон ба уг хэсгийг шавраар дүүргэж тэгшлэсэн байна. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Барималын зүүн талын хэсэг хугарч унасан байна. Нийт өндөр 4.1 см, өргөн 4.7 см, зузаан нь 1.2 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №51) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ17-35, М-1.4 байршил 51 гүн: 95
2. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон ба уг хэсгийг шавраар дүүргэж тэгшлэсэн байна. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Нийт өндөр 5.1 см, өргөн 4.6 см, зузаан нь 3.2 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №52) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-35, М-1.4 байршил 52 гүн: 115
3. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Баримал хугарч тал болсон

нийт 4 ширхэг байна. Шавар багуудын хэмжээ: 4.8x3.9x1.1 см; 4.1x4.5x1.7 см; 3.6x3.5x1.2 см; 4x3.3x1.1 см. Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №53) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-53, М-1.4 байршил 52 гүн: 115

4. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон байна. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Галд өртөж саарал өнгөтэй болсон байна. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 5 см, зузаан нь 1.6 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №54) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-54, М-1.4 байршил 51 гүн: 95
5. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон байна. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Нүүрэн хэсгийг паалангдсан ул мөртэй байна. Нийт өндөр 5.6 см, өргөн 5 см, зузаан нь 1.7 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №55) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-57, М-1.4 байршил 42 гүн: 110
6. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон байдалтай. Баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Уг баримал галд өртөж нүүрний тал хэсэг хар өнгөтэй болж толгой баруун хэсгээр хугарсан. Нийт өндөр 5 см, өргөн 5 см, зузаан нь 1.5 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №56) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-58, М-1.4 байршил 42 гүн: 115
7. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Арын хэсэг нь хонхойсон ба уг хэсгийг шавраар дүүргэж тэгшлэсэн аж. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй байна. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 5 см, зузаан нь 1.26 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. (Гэрэл зураг №57) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-59, М-1.4 байршил 52 гүн: 110

**28. Хүний нүүрний дүрстэй шавар баг**

1. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг багийн нүүрийг өндөр хамартай европжуу инээмсэглэсэн төрхтэй дүрсэлсэн байна. Зүүн талын шанааны хэсэг, чих нь эмтэрч унасан байна. Нийт өндөр 5.4 см, өргөн 3.6 см, зузаан нь 1.8 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №58) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-55, М-1.4 байршил 51 гүн, Гүн: 95

2. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг багийн нүүрийг өндөр хамартай европжуу инээмсэглэсэн төрхтэй дүрсэлсэн байна. Зүүн талын чих нь эмтэрч унасан байна. Галд өртөж нүүрний тал хэсэг хар өнгөтэй болжээ. Нийт өндөр 5.1 см, өргөн 4.6 см, зузаан нь 1.9 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №59) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-56, М-1.4 байршил 56 гүн, Гүн: 95
3. Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг багийн нүүрийг өндөр хамартай европжуу төрхтэй дүрсэлсэн байна. Нийт өндөр 5.3 см, өргөн 4 см, зузаан нь 1.9 см байна. Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №60) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-60, М-1.4 байршил 565гүн, Гүн: 110

**29. Сангийн бойпор**

Бурхан шашны зан үйлийн хэрэглээний нэг чухал зүйл нь сангийн бойпор юм. Аливаа хүний нүднээ үл үзэгдэгч сайн, муу зүйл, үнэр, хүний биеийн гэрлийн бүрхүүл тэргүүтнийг ариун дашин хэвээр байлгах зорилгоор ариутгах зан үйлд хэрэглэдэг аж.

Энэхүү сангийн шавар бойпрыг улбар шар өнгийн нарийн ширхэгтэй шавраар сайтар шатааж урлажээ. Шавар бойпор нь гурван хөлтэй, бойпрын гадна талыг суурь болон бариул хэсгээг шар өнгөөр пааландаж, сангийн бойпрын бөөр болон амсар хэсгийг ногоон өнгөөр пааландсан байна. Сангийн бойпрын амсрын хэсэг 6 талт өнцөгтөй байна. Бойпрын бөөр хэсгийг хамар угалзан хээгээр чимэглэсэн байна. Нийт өндөр 11,1 см, амсрын голч 7.2 см, амсарын зузаан 0.7 см, их биеийн голч 9 см байна. Амсар болон бариул хэсэг хугарч унасан байна. Хадгалалт дунд зэрэг.(гэрэл зураг №68)

**30 Шавар бурхны нүүр**

Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Бурхны нүүрний хэлбэр нь европжуу төрхтэй. Бурхны нүдийг давхраатай урлаж, цөцгийг бодит мэт материалаар хийж, нүдний цагаанийг ялгаж буджээ. Мөн эрүүг нь бага зэрэг гаргаж өгсөн. Магнай хэсгээр шавар халцарч үгүй болсон. Бурхны дээд уруул хугарч эмтэрсэн байна. Хүзүү хэсгээр хугарсан

оромтой. 2 талын чих хугарч үгүй болсон байна. Өндөр 21 см, өргөн 15 см, 7 см зузаантай байна Хадгалалт муу. (Гэрэл зураг №69) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-, М-1.4 байршил 32, гүн: 110

**31. Шавар очир**

Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. Уг шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байгаа нь ханан дээр тогтоодож байсан бололтой. Нийт 4 ширхэг бүтэн, хэд хэдэн очир хагарч бутарсан байдалтай илэрсэн нь сэргээн засварлах боломжгүй. Нийт урт 16.3 см, өргөн нь 6,7 зузаан нь 2,1 см байна. Хадгалалт дунд зэрэг. Гэрэл зураг №61-64) Бүртгэлийн дугаар: ЦЦБ18-75, ЦЦБ18-76, ЦЦБ18-77, ЦЦБ18-78, М-1.1 байршил 29, гүн 125

1. ЦЦБ18-75: Нийт урт 16.5 см, өргөн нь 6.8 зузаан нь 1.8 см байна. М-1.4 байршил 13 гүн 95 ( Гэрэл зураг №61)
2. ЦЦБ18-76: Нийт урт 18.5 см, өргөн нь 6.6 зузаан нь 1.5 см байна. М-1.4 байршил 13 гүн 95 ( Гэрэл зураг №61)
3. ЦЦБ18-77: Нийт урт 18.4 см, өргөн нь 6.8 зузаан нь 2 см байна. М-1.4 байршил 22 гүн 95 ( Гэрэл зураг №61)
4. ЦЦБ18-78: Нийт урт 16 см, өргөн нь 6.9 зузаан нь 1.6 см байна. М-1.4 байршил 23 гүн 95 ( Гэрэл зураг №61)



Зураг 7: Шавар очир

## 32. Дээврийн барилгын эдлэл

### Шавар лууны толгой

Нарийн ширхэгтэй шавраар лууны толгой хэсгийг гоёмсог нарийн урласан байна. Галд өргөж шаарал өнгөтэй болсон байна. Лууны нийт урт 26 см, өргөн нь 14,7 см зузаан нь 12,6 см байна. Лууг хамгийн хүчирхэг, тэнгэрийн амьтан гэж үздэг учраас Чин улсын үеэс дээврийн гол дэл, хажуу дэл, бага дэлийг луугаар чимэглэдэг болжээ. Энэ нь өөрийн гэсэн утга учир домогтой байжээ. Луу нь усан махбодьтой, далайн хүчирхэг давалгааг үүсгэх, ширүүн бороо оруулах чадалтай гэж түүнийг дээвэрт байрлуулан галын аюулаас зайлшийх, сэргийлэх учиртай ажээ.[2] Хадгалалт дунд. (Гэрэл зураг №65)




Зураг 8: Лууны толгой

### Нөмрөг ваар

[2] (Оюунбилэг, 2010, хуудсд. 106-108)

Улбар шар өнгийн  цилиндр  хэлбэртэй бөгөөд ваарны төвгөр талыг ногоон өнгөөр паалансан байна. Дээврийн ваарны дотор талд таарны оромтой. Тус нөмрөг ваарны урт дээврийн  урт 32.5 см, өргөн 21 см, зузаан 2.5 см  байна. (гэрэл зураг №66)

**Тосгуур ваар**

Ваарыг улбар шар өнгийн шавраа шатааж нумруулан хавтгайлж үйлджээ. Дотогш нумарсан талыг нь таарны ором мэдэгдэх ба үүнийг зориудаар мөлийлгэн хуссан байна. Энэ нь дээврийн вааран дээр борооны ус тогтохгүй байх сайн талтай аж. Дээврийн бусад ваарнаас овор хэмжээгээр том ба дээврийн нуруу модон дээр зулж тавина. Тус тосгуур ваарны хэмжээ харилцан ажилгүй.  Түүний урт 32 см, өргөн 16 см, см, зузаан 2.1 см байна.

(гэрэл зураг №67)

## 4. ДҮГНЭЛТ

Булган аймгийн Баяннуур сумын нутагт буй “Цогтын Цагаан байшин” хэмээн алдаршсан барилгын туурьт 2017 оноос ШУА-ийн Түүх археологийн хүрээлэнгийн судлаачид “XVII зууны Монголын хотууд” төслийн хүрээнд малтлага судалгаа эхлүүлээд байна.

Тус туурь Туул голын баруун хөвөөнд Халдун зүрх уулын өвөрт оршино. Цогт тайж (1581-1637) өөрийн эхийн хамтаар XVII зууны эхэн үед бурхан шашны үйл хэрэгт зориулан нэгэн хийд бариулсан гэх бөгөөд түүний үлдэц нь уг байгууламж мөн бололтой. Энэ тухайгаа хөшөө чулуун дээр монгол, төвд бичгээр сийлсэн байгааг үзвэл: "Туул мөрний тансаг талын өрнө зүгт, Халдудын зүрхэн нэрт уулын өмнөд эгшнөрчүүд төмөр үхэр /1601/ жилийн хөхөө сарын 15-наас үүсч, сэтгэшгүй чандмань сүмээс эхлэн зургаан сүмийг арван долоон жил болоод гал могой /1617/ жилийн зуны эхэн хөхөө сараа дуусав" хэмээжээ.

Цогтын цагаан байшинг хуучин барилгын суурин дээр барьж хэрмийн доод хэсгийг чулуу өрж тэхий дундаас дээшийг тоосгоор өржээ. Хэрэм нь  62х33.3 м хэмжээтэй, 65-70 см өргөн зузаан. Хэрмийн доод хэсгийн чулуун хананы өндөр 3.5м өндөр, дээд талын тоосгон хананы өндөр 2,25 м байна.  Хэрмийн дотор талд 3

барилгын туурь, хэрмийн гадна баруун талд 5,9х6,06 м жижиг хэмжээний барилга, урд талд хүзүүвчээр холбогдох нэг барилга, хэрмийн чанх урд талд нэг барилгын нийт 6 барилгын туурь байгаа нь мэдэгдэж байна.

Уг малтлага судалгаагаар Цогтын Цагаан байшингийн дэвсгэр зургийг үйлдэж, хэрмийн зүүн хойд хэсэгт байрлах тасалгааны дотор хийсэн сорьц малтлагаар домгийн амьтны шавар баримал, европ хүний нүүрний төрхтэй хүний нүүрний дүрст шавар баг, луу болон галт шувууг дүрсэлсэн сангийн шавар бойпор, түвд бичигтэй модон бар болон буддын шашины холбогдол бүхий шавар олдворууд тус тус илрэв.

## 5. **НОМ ЗҮЙ**


Г. Батнасан., Б. Туяацэцэг ., Чингис хаанаас дээд үеийн өвөг дээдсийн монгол хувцас, УБ., 2006, т. 177

З.Оюунбилэг, & О.Нямдаваа. (2016). *Монголын Архитектур .* Улаанбаатар .

Монгол нутаг дахь сүм түүх, . (1999). *( Сэдэвчилсэн лавлах) .* Улаанбаатар.

А. Очир,. (2011). Цагаан байшингийн монгол бичээс . In *Монголын түүхийн судалгаа I* (S. 189-200). Ulaanbaatar .

З.Оюунбилэг,. (2010). *Амарбаясгалантын архитектур.* Улаанбаатар.

Huth, G. (1894). *Die Inschriften von Tsagan Baishin. Leipzig.* Leipzig.

**ХАВСРАЛТ №1. ОЛДВОРЫН ГЭРЭЛ ЗУРАГ**



Зураг 9: Дээлтэй шавар хүн. ЦЦБ18-27



Зураг 10: Хангарьд ЦЦБ18-50




Зураг  11: Домгийн  амьтан ЦЦБ18-51




Зураг  12: Домгийн  амьтан ЦЦБ18-18




Зураг  13: Домгийн  амьтны толгойн хэсэг  ЦЦБ18-29



Зураг 14:: Шавар загас ЦЦБ18-17




Зураг 15:: Шавар загас ЦЦБ18-79




Зураг 16: Хаш чулуун чимэглэл ЦЦБ18-32



Зураг 17: Модон чимэглэл ЦЦБ18-12




Зураг 18: Модон луу




Зураг  19: Шавар чимэглэл ЦЦБ18-28




Зураг  20: Давхар цэцгийн дэлбээтэй  чимэглэл ЦЦБ18-37




Зураг  21:: Давхар цэцгийн дэлбээтэй  чимэглэл ЦЦБ18-30




Зураг  22:: Давхар цэцгийн дэлбээтэй  чимэглэл ЦЦБ18-49




Зураг  23:: Давхар цэцгийн дэлбээтэй  чимэглэл ЦЦБ18-43




Зураг  24:: Шавар  чимэглэл ЦЦБ18-41




Зураг  25:: Шавар  чимэглэл ЦЦБ18-42




Зураг  26: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-61




Зураг  27:: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-73




Зураг  28: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-44




Зураг  29: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-38



Зураг  30: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-62




Зураг  31: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-43.1




Зураг  32: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-63




Зураг  33: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-45




Зураг  58: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-39



Зураг 34:: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-47




Зураг 35:: Шавар чимэглэл ЦЦБ18-40




Зураг 36: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-71




Зураг 37: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-72



Зураг 38: Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-63



Зураг  39: Навч  дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-74



Зураг  40: Навч  дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-36



Зураг  41:: Навч  дүрсэлсэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-47



Зураг  42:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-8



Зураг  43:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-16



Зураг  44:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-23




Зураг  45:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-24




Зураг  46:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-25



Зураг  47:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18




Зураг  48:: Цэцгэн шавар чимэглэл ЦЦБ18-33




Зураг  49:: Шавар чимэглэл ЦЦБ18-26




Зураг  50:: Төмөр эдлэл  ЦЦБ18-18



Зураг 51:: Төмөр ялтас ЦЦБ18-20




Зураг 52:: Шавар баг ЦЦБ18-35




Зураг 53: Шавар баг ЦЦБ18-52




Зураг 54: Шавар баг ЦЦБ18-53



Зураг  55: Шавар баг   ЦЦБ18-54



Зураг  56: Шавар баг   ЦЦБ18-57



Зураг 57: Шавар баг   ЦЦБ18-58



Зураг  58:: Шавар баг   ЦЦБ18-59




Зураг 59: Шавар баг ЦЦБ18-55




Зураг 60: Шавар баг ЦЦБ18-56




Зураг 61: Шавар баг ЦЦБ18-60




Зураг 62: Шавар очир ЦЦБ18-75





Зураг 63: Шавар очир ЦЦБ18-76



Зураг 64: Шавар очир ЦЦБ18-77





Зураг 65: Шавар очир ЦЦБ18-78



Зураг 66: Шавар луугийн толгой



Зураг 67: Нөмрөг ваар



Зураг 68: Тосгуур ваар




Зураг 69: Сангийн бойпор




Зураг 70: Шавар бурхны нүүр ЦЦБ18-97



Зураг 71: Бог малын шагай




Зураг 72: Үйсэн бичгийн тасархай хэсгүүд

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. | | Шавар хан гарьд | 15x9.8x8 см | 1 | Шавар | М-1.4 33 | 115 | Хугарсан. | | |
| 2. | | Дээлтэй шавар хүн. | 28x5,4x5,6 см | 1 | Шавар | М-1.4 23,33 | 110 | | | |
| 3. | | Домгийн амьтан | 222.5x13.6x12 | 1 | Шавар | М-1.4 33 | 115 | Уг шавар амьтан бичин толгойтой, араатан амьтны их биетэй байна. Хадгалалт муу | | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 4. | ЦЦБ18-18 | Домгийн амьтан | 20x12x6 | 1 | Шавар | М-1.4 | 110 | Сайтаар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар урласан бүлтэр дугуй нүдтэй, том сартгар хамартай дүрсэлсэн байна. Хадгалалт муу | |
| 5. | ЦЦБ18-29 | Домгийн амьтны толгой | 9x9x5 см | 1 | Шавар | М-1.4 12 | 95 | Домгийн амтны толгой хэсэг. Сайтаар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар урласан бүлтэр дугуй нүдтэй, том сартгар хамартай дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд | |
| 6. | | Бурхны нүүр | 21x15x7 см | 1 | Шавар | М-1.4 32 | 110 | Сайтар шигшсэн цагаан шаргал шавраар үйлдэж, галд шатаан гадна талыг цагаан шаргал будгаар будсан. Бурхны нүүрний хэлбэр нь европжуу төрхтэй. Хадгалалт дунд | |
| 7. | | Хаш чулуун чимэглэ | 3x2.5x0.5 см | 1 | Хаш чулуу | М-1.4 | = | Улаан хүрэн өнгийн хаш чулуун чимэглэл. Дээрээ нүхэлсэн. | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 8. | ЦЦБ18-12 | Модон эдлэл | 7х5х3 см 5х2х2 см | 2 | Мод | М-1.4 14 | 95 см | Модыг засаж хэлбэрт оруулсан. Галд өртөж шатсан. 2 хэсэг хугарч салсан. Хадгалалд муу. | |
| 9. | ЦЦБ18-12 | Модон эдлэл Луун дүрстэй | 9.2х6.2х2.9 см | 1 | Мод | М-1.4 24 | 115 | Модыг засаж лууны дүрстэй сийлсэн Галд өртөж шатсан. Хадгалалд муу. | |
| 10. | ЦЦБ18-61 | Шавар чимэглэл | 4.6х3.1х0.6 | 2 | Шавар | М1.4 32 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Шавар чимэглэлийн арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Хадгалалт дунд. | |
| 11. | ЦЦБ18-73 | Шавар чимэглэл | 4.5х3.3х0.5 4.8х3.1х1 | 2 | Шавар | М1.4 24 | 75 | Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Хадгалалт дунд. | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 12. | ЦЦБ18-44 | Шавар чимэглэл | 3х3х.0.7 4.8х3.1х1 | 2 | Шавар | М1.4 12 | 95 | Дөрвөлжин хэлбэрийн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 4 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Хадгалалт дунд. 3х3х.0.7 см 4.7х4х0.4 см | 0 1 2 см |
| 13. | ЦЦБ18-38 | Шавар чимэглэл | Голч 3.3 см зузаан 0.6 | 2 | Шавар | М1.4 32 | 110 | Цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. 8 дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Арын хэсэг хавтгай байдалтай байна. Хадгалалт дунд. | 0 1 2 см 0 1 2 см |
| 14. | ЦЦБ18-62 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | 3.5х0.8 см | 6 | Шавар | М-1.4 32 | 95 | 1.Голч 3.5 см. зузаан нь 0.8 см 2.Голч 3 см. зузаан нь 0.6 см 3.Голч 3.2 см. зузаан нь 0.6 см 4.Голч 3.3 см. зузаан нь 0.6 см 5.Голч 3.1 см. зузаан нь 0.6 см 6.Голч 3.2 см. зузаан нь 0.6 см | 10cm 10cm |
| 15. | ЦЦБ18-63 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 5 | Шавар | М-1.4 42 | 95 | 1.Голч 4.3 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.9 см 1.Голч 4.1 см, өргөн нь 3.8 зузаан нь 0.6 см 3.Голч 3.1 см, өргөн нь 2.8 зузаан нь 0.6 см 4.Голч 4.2 см, өргөн нь 3.1 зузаан нь 0.6 см | 10cm |
| 16. | ЦЦБ18-45 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 2 | Шавар | М-1.4 42 | 115 | 1.Голч 1.8 см, зузаан нь 0.3 см 1.Голч 1.8 см, өргөн зузаан нь 0.4 см | 0 1 2 см |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 17. | ЦЦБ18-39 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 1 | Шавар | М-1.4 32 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд 1.Голч 0.8 см, зузаан нь 0.4см | |
| 18. | ЦЦБ18-47 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 1 | Шавар | М-1.4 42 | 115 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд 1.Голч 1.8 см, зузаан нь 0.4см | |
| 19. | ЦЦБ18-40 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | 2.1x2x0.8 см | 2 | Шавар | М-1.4 32 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд | |
| 20. | ЦЦБ18-72 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар | Голч 45 зузаан 0.6 см | 2 | Шавар | М-1.4 24 | 75 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд Хугарсан | |
| 21. | ЦЦБ18-71 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | Голч 5 зузаан 1 см | 2 | Шавар | М-1.4 24 | 75 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 22. | ЦЦБ18-28 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар | Голч 8 зузаан өндөр 6 см | 1 | Шавар | М-1.4 31 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. | 0 1 2см |
| 23. | ЦЦБ18-37 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | 8.5х4.1х0.7 см | 1 | Шавар | М-1.4 32 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд | 0 1 2см 0 1 2см |
| 24. | ЦЦБ18-30 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар | 9х3х1 см | 1 | Шавар | М-1.4 31 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд | 0 1 2см 0 1 2см |
| 25. | ЦЦБ18-49 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар | 8.9х4х0.6 см | 1 | Шавар | М-1.4 42 | 115 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд | 0 1 2см 0 1 2см |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 26. | ЦЦБ18-63 | Цэцэг дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 4 | Шавар | М-1.4 42 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн цэцгэн дүрстэй шавар чимэглэл. Гурван эгнээ дэлбээ цэцгийг дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд<br>1.4.3x3.1x0.9 см<br>2.4.1x3.8x0.6 см<br>3.3.1x2.8x0.8 см<br>4.4.2x3.1x0.8 см |
| 27. | ЦЦБ18-41 | Шавар чимэглэл | | 4 | Шавар | М-1.4 12 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн шавар чимэглэл. Хадгалалт дунд<br>1.3.1x3x1 см<br>2.3x2.5x1 см<br>3.3.1x2x0.7см<br>4.4.1x1.5x0.6 см |
| 28. | ЦЦБ18-42 | Шавар чимэглэл | 4.2x1.8x0.8 см | 1 | Шавар | М-1.4 13 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн шавар чимэглэл. Гадаргуу хэсгийг алтан шавармалаар будсан. Үзүүр хэсэгт шатсан модны үлдэгдэлтэй Хадгалалт дунд |
| 29. | ЦЦБ18-43 | Шавар чимэглэл | | 1 | Шавар | М-1.4 12 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн шавар чимэглэл. Гадаргуу хэсгийг алтан шавармалаар будсан. Үзүүр хэсэгт шатсан модны үлдэгдэлтэй Хадгалалт дунд<br>1.Голч 3.1 см зузаан 0.6 см<br>2. 3.3x2.5x0.8см |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 30. | ЦЦБ18-63 | Навч дүрсэлсэн шавар | 4х3.6х0.3 | 1 | Шавар | М-1.4 24 | 75 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Хугарсан. Хадгалалт муу | |
| 31. | ЦЦБ18-36 | Навч дүрсэлсэн шавар чимэглэл | 11.2х6.5х1.1 | 1 | Шавар | М-1.4 32 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Хугарсан. Хадгалалт муу | |
| 32. | ЦЦБ18-48 | Навч дүрсэлсэн шавар чимэглэл | | 2 | Шавар | М-1.4 42 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж галд шатаан хийсэн навч дүрстэй шавар чимэглэл. Хугарсан. Хадгалалт муу<br>1. 6.1x4.2x0.5 см<br>2. 4.6x3.6x0.6 см | |
| 33. | ЦЦБ18-17 | Шавар загас | 6х3х2 см | 1 | Шавар | М-1.4 13 | 95 | Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будаж нимгэн алтаар бүрсэн байсан нь ховхорч унасан байна. Хугарсан. Загасны тал хэсэг хугарч үгүй болсон байна. Хадгалалт дунд | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 34. | ЦЦБ18-79 | Шавар загас | 15.5х8.4х4 см | 1 | Шавар | М-1.4 79 | 95 | Ар талын хэсэг хавтгай. Гадаргууг цагаан өнгийн будгаар будсан нь ховхорч унасан байна. Хугарсан. Загасны так хэсэг хугарч үгүй болсон Хадгалалт дунд | |
| 35. | ЦЦБ18-8 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 6х6х3 см | 1 | Шавар | М-1.4 14 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 16 сарнай цэцэгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |
| 36. | ЦЦБ18-16 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 7х6х4 см | 1 | Шавар | М-1.4 24 | 75 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 16 сарнай цэцэгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |
| 37. | ЦЦБ18-23 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 11х11х6 см | 1 | Шавар | М-1.4 32 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 16 сарнай цэцгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |
| 38. | ЦЦБ18-24 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 11х11х7 | 1 | Шавар | М-1.4 24 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 70 гаруй сарнай цэцэгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 39. | ЦЦБ18-25 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 6х6х3 см | 1 | Шавар | М-1.4 24 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 14 сарнай цэцгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |
| 40. | ЦЦБ18- | Цэцгэн шавар чимэглэл | 9х9х6 см | 1 | Шавар | М-1.4 22 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог 14 сарнай цэцгийн дэлбээ урласан байна, Хадгалалт муу | |
| 41. | ЦЦБ18-26 | Шавар чимэглэл | 9х9х6 см | 1 | Шавар | М-1.4 22 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Үрл мэт шавар эдлэлийг шавар дээр тогтоож хавтгай шавар суурин дээр тогтоож өгсөн. Одоогийн байгаа үрэлийн тоо тоо хэмкээ 42 ширхэг. Арын хэсэг хавтгай. Хадгалалт муу | |
| 42. | ЦЦБ18-33 | Цэцгэн шавар чимэглэл | 9х7х6 см | 1 | Шавар | М-1.4 33 | 75 | Улбар шар өнгийн шавраар галд шатаан хийсэн. Гоёмсог сарнай цэцгийн дэлбээ урласан байна. Нийр 27 ширхэг сарнай цэцгийн дэлбээтэй байна. Хадгалалт муу | |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 43. | ЦЦБ18-18 | Төмөр эдлэл | 9x5x1 см | 1 | Төмөр | М-1.2 24 | 97 | Дөрвөлжин зууван хэлбэртэй хавтгай төмөр эдлэл. Зэвэрсэн. Хадгалалт муу | |
| 44. | ЦЦБ18-20 | Төмөр эдлэл | 9x5x1 см | 1 | Төмөр | М-1.2 22 | 110 | Дөрвөлжин зууван хэлбэртэй хавтгай төмөр эдлэл. Зэвэрсэн. Хадгалалт муу | |
| 45. | ЦЦБ18-9 | Шатсан олс | 16.5xx 1м | 1 | Олс | М-1.4 13 | 95 | Шатсан олс . хадгалалт муу. | |
| 46. | ЦЦБ18-35 | Шавар баг | 4.1x4.7x1.2 см | 1 | Шавар | М-1.4 51 | 95 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Барилмалын тал хэсэг хугарч унасан байна. Ар талын хэсэг хавтгай байна. Хадгалалт дунд | |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 47. | ЦЦБ18-52 | Шавар баг | 5.1х4.6х3.2 см | 1 | Шавар | М-1.4 52 | 115 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт дунд. Ар талын хэсэг хавтгай байна. Хадгалалт дунд |
| 48. | ЦЦБ18-53 | Шавар баг | | 4 | Шавар | М-1.4 52 | 115 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт муу. Хугарсан. 4.8х3.9х1.1 см 4.1х4.5х1.7 см 3.6х3.5х1.2 см 4х3.3х1.1 см |
| 49. | ЦЦБ18-54 | Шавар баг | 5.4х5х1.6 см | 1 | Шавар | М-1.4 51 | 95 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт дунд. байна. Хадгалалт дунд |
| 50. | ЦЦБ18-57 | Шавар баг | 5.6х5х1.7 см | 1 | Шавар | М-1.4 42 | 110 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт дунд. Ар талын хэсэг хонхор байна. Хадгалалт дунд |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 51. | ЦЦБ18-58 | Шавар баг | 5х5х1.5см | 1 | Шавар | М-1.4 42 | 115 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт дунд. Ар талын хэсэг хонхор байна. Хадгалалт дунд | |
| 52. | ЦЦБ18-59 | Шавар баг | 5.4х5х1.6 см | 1 | Шавар | М-1.4 52 | 110 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримал хүний гавлын яс мэт хэлбэртэй шавар баг Хадгалалт дунд. Ар талын хэсэг хавтгай байна. Хадгалалт дунд | |
| 53. | ЦЦБ18-55 | Хүний нүүрний дүрстэй шавар баг | 5.4х3.6х1.8 см | 1 | Шавар | М-1.1 51 | 95 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримлын нүүрийг өндөр хамартай европжуу төрхтэйгээр, дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд | |
| 54. | ЦЦБ18-56 | Хүний нүүрний дүрстэй шавар баг | 6.1х4.6х1.9 см | 1 | Шавар | М-1.1 56 | 95 | Сайтар шигшсэн улбар шар өнгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримлын нүүрийг өндөр хамартай европжуу төрхтэйгээр, дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд | |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 55. | ЦЦБ18-60 | Хүний нүүрний дүрстэй шавар баг | 5.3х4х1.9 см | 1 | Шавар | М-1.1 55 | 110 | Сайтар шигшсэн улбар шар энгийн шавраар үйлдэж, галд шатааж хийсэн. Уг баримлын нүүрийг өндөр хамартай европжуу төрхтэйгээр, дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд |
| 56. | ЦЦБ18-75 | Шавар очир | 16.5х6.8х1.9 | 1 | Шавар | М-1.4 13 | 95 | Улбар шар энгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд. |
| 57. | ЦЦБ18-76 | Шавар очир | 18х6.6х1.5 | 1 | Шавар | М-1.4 13 | 95 | Улбар шар энгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд. |
| 58. | ЦЦБ18-77 | Шавар очир | 18.4х6.8х2 | 1 | Шавар | М-1.4 22 | 95 | Улбар шар энгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. Хадгалалт дунд. |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 59. | ЦЦБ18-78 | Шавар очир | 16x6.9x1.6 см | 1 | Шавар | М-1.4 23 | 95 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. 2 хэсэг болж хугарсаныг сэргээн цзасварласан. Хадгалалт муу. |  |
| 60. | ЦЦБ18- | Шавар луу | 26x14.7x12.6 см | 1 | Шавар | М-1.4 72 | 110 | Улбар шар өнгийн шавраар хэвэнд цутгаж хийсэн. Хоёр талдаа очиртой гол хэсгээр 2 хэсэгт гурав гурав буюу нийт зургаан бадам цэцгийн дэлбээ дүрсэлсэн байна. 2 хэсэг болж хугарсаныг сэргээн цзасварласан. Хадгалалт муу. |  |
| 61. | ЦЦБ18- | Сангийн войпор | 7.1x9x11.1см | 1 | Шавар | М-1.4 | | Гурван хөлт сангийн бойпор. Амсар болон бариул хэсэг хугарч унасан. Хадгалалт дунд |  |
| 62. | ЦЦБ18- | Нөмрөг ваар | 32.5x21 x2.5 см | 1 | Шавар | М-1.4 | | Улбар шар өнгийн цилиндр хэлбэртэй бөгөөд ваарны төвгөр талыг ногоон өнгөөр пааландсан байна. Дээврийн ваарны дотор талд таарны оромтой. |  |

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 63. | ЦЦБ18- | Тосгуур г ваар | 32.5x16 x2.1см | 1 | Шавар | М-1.4 | | Ваарыг улбар шар өнгийн шавраа шатааж нумруулан хавтгайлж үйлджээ. Хадгалалт дунд | |

## ХАВСРАЛТ №3. МАЛТЛАГЫН ЯВЦЫН ГЭРЭЛ ЗУРАГ



Зураг 73: Хээрийн судалгааны ангийн бүрэлдэхүүн



Зураг  74: Цогтын Цагаан байшингийн ерөнхий байдал



Зураг  75: Цогтын Цагаан байшингийн ерөнхий байдал



Зураг 76: Цогтын Цагаан байшингийн зүүн хэсгийн хаалга



Зураг 77: Хэрэмний урд хэсгийн ханаы өрлөг



Зураг 78: Хэрэм баруун талаас





Зураг 79: Малтлага 17. Гэрэлт хөшөө



Зураг 80: Хэрмэн доторх зүүн талын барилгын туурь



Зураг 81: Малтлага 1.1 Малтлагын анхны байдал









Зураг 82: Малтлага 4-өөс илэрч буюу олдворууд (Шавар чимэглэл, шавар хүний нүүр, хаш чулуун чимэглэл)



Зураг 83: Малтлага 17. Бурхны сэнтийн тоосгон өрлөгний доторх хэсэг






Зураг 84: Малтлага 1.4, 1-р үе (Гүн 95) Шавар бадны суурь, шавар хүний дүрст, шавар чимэглэл



Зураг 85: Малтлага 1.1 1-р үеийн дараах байдал







Зураг 86.Малтлага 17.2-р үе. Гүн 110 жижиг шавар бурхан, сангийн бойпор, бурхны нүүр болон илэрч буй байдал



Зураг 87.Малтлага 17.2-р үе. Гүн 110 (Гарын хэсэг, шавар домгийн амьтан, шавар амьтад илэрч буй байдал)




Зураг 88. Малтлага 17.2-р үе. Гүн 110 ((Кав.51-54-аас илэрч буй дээврийн ногоон паалантэй)



Зураг  89.Малтлага 17.2-р үе. Гүн 110 (Кав.52-аас илэрч буй дээврийн ногоон паалантэй)




Зураг  90. Малтлага 1.4 2-р үе. Гүн 110 (Баруун талын сэнтийн хананы зураг)





Зураг  91.Малтлага 1.4 2-р үе. Гүн 110 Малтлагын дараахи байдал



Зураг  92.Малтлага 1.4 2-р үе. Гүн 110 Малтлагын дараахи байдал



Зураг 93.Малтлага 1.4 2-р үе. Гүн 110 Малтлагын дараахи байдал




Зураг 94. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Кав. 32-42) Бурхны зүүн гарын хэсэг




Зураг 95. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Кав. 32-42) Том хэмжээны бурхны баруун гарын хэсэг




Зураг 96. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Кав. 81-83) Баруун талын давхар хана гадна тал



*Зураг 98. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Кав. 76-79;86-89) Үүдний гадна хана зүүн тал, дотор талаа*





Зураг 99. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Баруун талын бурхны сэнтий)



Зураг 100. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Зүүн талын бурхны сэнтий)



Зураг  101. Малтлага 1.4  Гүн 110 (Баруун урд бурхны сэнтий)



Зураг  102. Малтлага 1.4  Гүн 110 (Зүүн урд бурхны сэнтий)




Зураг 103. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Хоймрийн баруун талын бурхны сэнтий)



Зураг 104. Малтлага 1.4 Гүн 110 (Хоймрийн хэсгийн голд байрлах бурхны сэнтий)



Зураг  105. Малтлага 1.4  Гүн 110 (Хоймрийн зүүн талын бурхны сэнтий)



Зураг  106. Малтлага 1.4  Гүн 110 (Хоймрын гурван бурхны сэнтий)



Зураг 107. Малтлага 1.4 Малтлагын дараахи байдал



Зураг 108. Малтлага 1.4 Малтлагын дараахи нөхөн сэргээлт

## ХАВСРАЛТ №4. ЗАХИАЛГАТ ТӨСЛИЙН ГЭРЭЭНИЙ ХУУЛБАР

**БАТЛАВ.**
**БСШУСЯ-ны ТӨРИЙН НАРИЙН БИЧГИЙН ДАРГА** **Б.БАЯРСАЙХАН**

**ЗАХИАЛГАТ ТӨСӨЛ ХЭРЭГЖҮҮЛЭХ, САНХҮҮЖҮҮЛЭХ ГЭРЭЭ**

2017 оны 07 дугаар сарын 18 ны өдөр Дугаар ШУТЗ 2017/05 Улаанбаатар хот

**Захиалагч:** *БСШУСЯ-ны Шинжлэх ухаан, технологийн бодлогын газрын дарга Т.Ган-Эрдэнэ*

**Санхүүжүүлэгч:** *Шинжлэх ухаан, технологийн сангийн захирал Д.Энхжаргал*

**Гүйцэтгэгч:** *ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэнгийн захирал С.Чулуун*

/цаашид“талууд” гэх/, “Шинжлэх ухаан технологийн тухай” хууль, “Шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам” /цаашид “журам” гэх/ Боловсрол, соёл, шинжлэх ухаан, спортын сайдын 2017 оны 05 дугаар сарын 30-ны өдрийн А/246 тоот тушаалыг тус тус үндэс болгон **“Арвандолдугаар зууны үеийн хотуудын судалгаа, соёлын өвийн хамгаалалт, аялал жуулчлалын цогцолбор болох нь”** нэртэй **С.Чулуун** удирдагчтай захиалгат төсөл /цаашид “төсөл” гэх/ хэрэгжүүлэх талаар харилцан тохиролцож энэхүү гэрээг байгуулав.

**Нэг. Ерөнхий зүйл**

1.1. Төслийг 2017 оны 6 дугаар сараас 2019 оны 12 дугаар сард багтааж гүйцэтгэнэ. (31 сар)
1.2. Төслийн нийт эрдэм шинжилгээний зардал 120,000.0 мянган төгрөг.
1.3. Төслийн хүрээнд гүйцэтгэх ажлын дараалал, төслөөр гарах үр дүнгийн даалгаврыг 1 дүгээр, төслөөр гүйцэтгэх ажлын календарчилсан төлөвлөгөөг 2 дугаар, төслийн өртөг, зардал тохиролцсон тухай протоколыг 3 дугаар, төслийн картыг 4 дүгээр, эрдэм шинжилгээний зардлын задаргааны маягтыг 5 дугаар хавсралтын дагуу тус тус үйлдэж гэрээнд хавсаргав. Эдгээр хавсралт нь гэрээний нэг бүрдэл хэсэг болж гэрээний нэгэн адил хүчин төгөлдөр байна.
1.4. Шинэ бүтээлийн патент, бүтээгдэхүүний загвар, ашигтай загварын гэрчилгээ авсан, зохиогчийн эрхэд хамаарах бусад бүтээл бий болгосон тохиолдолд тухайн бүтээлийг ашиглах онцгой эрх болон зохиогчийн эрхтэй холбогдон үүссэн харилцааг Патентын тухай хууль, Зохиогчийн эрх болон түүнд хамаарах эрхийн тухай хууль, Иргэний хууль, Улсын төсвийн санхүүжилтээр гүйцэтгэсэн эрдэм шинжилгээ, туршилт, зохион бүтээх ажлын үр дүнд бий болсон оюуны өмчийг өмчлүүлэх эзэмшүүлэх журам ба энэхүү гэрээнд дурдсаны дагуу зохицуулах зарчим баримтална. Өөрөөр зохицуулах шаардлага гарвал талуудын хооронд нэмэлт гэрээ, хэлцэл байгуулж болно.
1.5. Төслийн хүрээнд бий болох оюуны өмчийн эрхийн хамгаалалт хийгдсэн бүтээлийг “Улсын төсвийн санхүүжилтээр гүйцэтгэсэн эрдэм шинжилгээ, туршилт, зохион бүтээх ажлын үр дүнд бий болсон оюуны өмчийг өмчлүүлэх, эзэмшүүлэх журам”-ын 3.4-т заасны дагуу ШУТСан хамтран эзэмшиж болно.
1.6. Төслийн санхүүжилтийн нийт зардалд төслийн хүрээнд хэрэгжүүлэх судалгаа, сорилт, туршилтын ажлын болон гүйцэтгэгчдийн цалин хөлс, томилолтын зардлыг хамруулна.
1.7. Төсөл хэрэгжүүлэх явцад түүний санхүүжилтийн хэмжээ, хугацаанд өөрчлөлт оруулах зайлшгүй шаардлага гарвал талуудын хооронд нэмэгдэл гэрээ хэлцэл байгуулна.
1.8. Төслийн журмын 6.4 -ийн 1-д заасан хэлбэрээр санхүүжүүлнэ.
1.9. Төслийн зардлаар бий болсон үндсэн хөрөнгө /багаж, төхөөрөмж, техник хэрэгсэл, компьютер гэх мэт/-ийг төсөл дууссанаас хойш ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн өмчид бүртгэж ашиглана.

**Хоёр. Талуудын үүрэг**

2. Үүрэг
2.1. Захиалагч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.1.1. төслийн гүйцэтгэл, санхүүжилтийн байдалд байнгын хяналт тавьж, илэрсэн зөрчлийг арилгах арга хэмжээ авч хэрэгжүүлэх;

2.1.2. төслийн гүйцэтгэгчийн үйл ажиллагаанд зохих дэмжлэг туслалцаа үзүүлэх;
2.1.3. төслийн явцтай хагас жил тутам танилцаж байх;
2.1.4. төслийн хэрэгжилтийн явцыг үндэслэн санхүүжилт олгох /зогсоох/ тухай албан ёсны саналыг хагас жил тутам санхүүжүүлэгчид ирүүлж байх;
2.1.5. төслийн үр дүнг үнэлж, баталгаажуулах;
2.1.6. төслийн үр дүнг хүлээн авч түүнийг үйлдвэрлэл, үйлчилгээнд ашиглах арга хэмжээг шинжлэх ухаан, технологийн тухай хуулийн 17.5-д заасан хугацаанд авч хэрэгжүүлэх;

2.2. Санхүүжүүлэгч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.2.1. төслийн гэрээнд заасан төсөвт зардлыг бүрэн олгох;
2.2.2. гэрээнд заасан хуваарийн дагуу төслийг хугацаанд нь санхүүжүүлэх;
2.2.3. төслийг санхүүжүүлэхдээ түүний хүрээнд гүйцэтгэх судалгаа шинжилгээ, сорилт туршилтын зардал болон судлаачдын цалин хөлсийг бүрэн тооцож байх;
2.2.4. төслийн хөрөнгө зардлын зарцуулалт, ашиглалтын байдалд санхүүжүүлэгчийн зүгээс хяналт тавьж, гарсан дутагдал, зөрчлийг тухай бүр арилгах арга хэмжээ авах;
2.2.5. төслийг хэрэгжүүлж дууссаны дараа санхүүгийн өр авлагын тооцоог бүрэн гүйцэд хийж барагдуулах;
2.2.6. хуульд заасан бусад үүргийг тодруулж заах.

2.3. Гүйцэтгэгч дор дурдсан үүрэг хүлээнэ:
2.3.1. төслийг хугацаанд нь багтааж бүрэн гүйцэтгэх, үр дүнг тоо, чанарын хувьд захиалсан түвшингээс нь бууруулахгүйгээр бүтээж бий болгох;
2.3.2. санхүүжилтийг зориулалтын дагуу үр ашигтай зарцуулах;
2.3.3. гүйцэтгэж буй төслийн үр дүнг сурталчилж байх, түүнийг нэвтрүүлэх буюу ашиглах аж ахуйн нэгж, байгууллагыг олох;
2.3.4. төслийн явцыг хагас жил тутам захиалагч, санхүүжүүлэгчид танилцуулж байх;
2.3.5. төслийн хөрөнгийн ашиглалтын талаар санхүүжүүлэгчийн шаардсан мэдээ, материалыг цаг тухайд нь гаргаж өгөх;
2.3.6. дууссан төслийн эрдэм шинжилгээний тайланг журмын 8.4.2-т заасны дагуу холбогдох байгууллагад цаг хугацаанд нь тайлагнаж хүлээлгэн өгөх;
2.3.7. төслийг хэрэгжүүлж дууссаны дараа санхүүгийн өр авлагын тооцоог журмын 9.1-д заасны дагуу бүрэн гүйцэд хийж барагдуулах.

**Гурав. Талуудын эрх**

3. Эрх
3.1. Захиалагч дор дурдсан эрх эдэлнэ:
3.1.1. төслийн гүйцэтгэл, үр дүн, түүний баталгаажуулалт, санхүүжилт, санхүүгийн үйл ажиллагаа зэрэг асуудлын талаар гүйцэтгэгчээс тухай бүр мэдээ, тайлан гаргуулж авах, гэрээний үүргийг биелүүлэх, зөрчил дутагдлыг арилгах талаар түүнд анхааруулах, шаардлага тавих;
3.1.2. гэрээний шаардлагыг хангаагүй үр дүнг хүлээж авахгүй байх, уг ажлыг дахин гүйцэтгүүлэх, эсвэл олгосон хөрөнгийг нөхөн төлүүлэх арга хэмжээ авах;
3.1.3. төслийн эрдэм шинжилгээний тайланг өмчлөх, бусдад ашиглуулах асуудлыг шийдвэрлэх;
3.1.4. захиалсан үр дүнд холбогдолгүй ажлыг төслийн хүрээнд гүйцэтгэж буй тохиолдолд уг ажлыг зогсоох тухай асуудлыг зохих журмын дагуу тавьж шийдвэрлүүлэх
3.1.5. төслийн үр дүн нь хэрэгцээ шаардлагыг хангахааргүй төлөвтэй байгаа тохиолдолд төслийн санхүүжилтийг зогсоох буюу шинэчлэх, гэрээг цуцлах асуудлыг зохих тавьж шийдвэрлүүлэх;
3.1.6. төсөл хэрэгжүүлэх явцад түүний санхүүжилтийн хэмжээг нэмэгдүүлэх /хорогдуулах/ зайлшгүй шаардлага гарвал уг асуудлыг санхүүжүүлэгчтэй хамтран боловсруулж, шинжлэх ухаан, технологийн асуудал хариуцсан төрийн захиргааны төв байгууллагад тавьж шийдвэрлүүлэх.

3.2. Санхүүжүүлэгч дор дурдсан эрх эдэлнэ:
3.2.1. төслийн гүйцэтгэл, үр дүн, түүний баталгаажуулалт, хөрөнгө зардлын зарцуулалт, ашиглалт зэрэг асуудлаар захиалагч /гүйцэтгэгч/-аас мэдээ, тайлан гаргуулж авах, гэрээний үүргийг биелүүлэх, зөрчил дутагдлыг арилгах талаар түүнд анхааруулах, шаардлага тавих, зохих дээд шатны байгууллагад мэдээлэх, асуудал боловсруулж шийдвэрлүүлэх;
3.2.2. санхүүгийн мэдээ, тайланг хожимдуулах, санхүүгийн үйл ажиллагааг буруу явуулах, хөрөнгө мөнгийг зориулалтын бус зүйлд зарцуулах, санхүүжилтийн бус шалтгаанаар төслийн хэрэгжилтийн явц удаашрах, төлөвлөсөн үр дүнд хүрээгүй тохиолдолд төслийн

санхүүжилтийг шаардлагатай гэж үзвэл зогсоох санал тавих зэрэг арга хэмжээг авч зохих шатны байгууллагад мэдээлэх;

3.2.3. захиалагч төслийн үр дүнг хүлээн аваагүй тохиолдолд хохирлыг нөхөн төлүүлэх арга хэмжээ авах;

3.2.4. төслийн үр дүнгийн борлуулалт, нэвтрүүлэлтээс олсон орлого, ашгаас санд зохих хэмжээний шимтгэл авах замаар сангийн хөрөнгийг арвижуулах, өгөөж сайтай үр дүнг урамшуулах;

3.3. Гүйцэтгэгч дор дурдсан эрх эдэлнэ:

3.3.1. төслийн үйл ажиллагааны хүрээнд захиалагч, санхүүжүүлэгчээс удирдлага, зохион байгуулалтын хувьд зохих хэмжээний дэмжлэг туслалцаа авах;

3.3.2. төслийг гүйцэтгэх нөхцөл бололцоогоор бүрэн хангахыг шаардах;

3.3.3. захиалгаар бий болгосон үр дүн нь шинэ бүтээлийн патент авсан нөхцөлд захиалагчтай лицензийн гэрээ байгуулах үндсэн дээр тухайн үр дүнг ашиглах, эсхүл патент эзэмших эрхийг захиалагчаас зохих журмын дагуу шилжүүлж авах;

3.3.4. төслийн үр дүнгийн даалгаварт нэр заагдаагүй боловч төслөөр зайлшгүй хийгдэх ажлын хүрээнд бий болгосон бүтээл нь зохиогчийн эрхэд хамаарах тохиолдолд зохиогч этгээд тухайн бүтээлийнхээ хувьд эд хөрөнгийн бус амины болон түүнийг ашиглах онцгой /эд хөрөнгийн/ эрх эдлэх;

3.3.5. төслийн үр дүнг үйлдвэрлэл, хэрэглээнд ашиглах явцад зохиогчийн хяналт тавих;

## Дөрөв. Талуудын хүлээх хариуцлага

4.1. Гүйцэтгэгч, төслийн удирдагч нар гэрээний үүргээ биелүүлээгүй тохиолдолд захиалагч, санхүүжүүлэгч байгууллага нь энэхүү гэрээний 3.1.2, 3.1.4, 3.2.2, 3.2.3 заалтуудыг үндэслэж, хариуцлага тооцно.

4.2. Төсөл хэрэгжүүлж буй бүс нутагт ган, зуд болон байгалийн гэнэтийн аюул тохиолдсон, малын гоц халдварт өвчин гарсан зэрэг байгалийн болон биологийн эрсдэлийн улмаас төслийн явц удааширсан, хүрэх түвшин буурсан зэрэг хүндэтгэх шалтгааныг харгалзана.

4.3. Захиалагч, Санхүүжүүлэгч, Гүйцэтгэгч нар гэрээгээр хүлээсэн үүргээ биелүүлээгүй тохиолдолд Засгийн газрын 2014 оны 301 дугаар тогтоолоор баталсан “Шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам”-д заасны дагуу болон энэ гэрээний заалтуудын дагуу хариуцлага хүлээнэ.

## Тав. Бусад зүйл

5.1. Төсөл хэрэгжүүлэх, санхүүжүүлэх, түүний үр дүнг баталгаажуулах, үнэлэх, хүлээлгэн өгөх, үр дүнг үйлдвэрлэл, хэрэглээнд шилжүүлэх, ашиглах, урамшуулах ажлыг холбогдох хууль тогтоомж болон шинжлэх ухаан, технологийн төсөл хэрэгжүүлэх журам, түүнд нийцүүлж гаргасан бусад дүрэм, журам, заавар, аргачиллын хүрээнд хийж гүйцэтгэнэ.

5.2. Энэхүү гэрээний эхийг 4 хувь үйлдэж гэрээлэгч талууд ба шинжлэх ухаан, технологийн асуудал эрхэлсэн төрийн захиргааны төв байгууллагад тус бүр нэг хувийг хадгалав.



**Захиалагчийг төлөөлж:**

Т.Ган-Эрдэнэ
БСШУСЯ-ны
ШУТБГ-ын дарга



**Санхүүжүүлэгчийг төлөөлж:**

Д.Энхжаргал
ШУТС-гийн захирал



**Гүйцэтгэгчийг төлөөлж:**

С.Чулуун
ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн захирал

**Төслийн удирдагч:**



С.Чулуун
ШУА-ийн Түүх, Археологийн хүрээлэнгийн захирал

## ХАВСРАЛТ №5. САНХҮҮГИЙН ЗАРДЛЫН ЗАДАРГААНЫ ХУУЛБАР

Санхүү, эдийн засгийн сайд, Үндэсний статистикийн газрын даргын 2002 оны 6-р сарын 18-ний 171/111 тоот тушаалын хавсралт

**МӨНГӨН УРЬДЧИЛГААНЫ ТАЙЛАН**

**Байгууллагын нэр:** ***ШУА-ийн Түүх, археологийн хүрээлэн*** 2018 оны сарын өдөр

**Тушаалын дугаар:**

**Урьдчилгаа авагч:**

Овог нэр: ***С.Чулуун***

***"Албан тушаал: XVII зууны үеийн хотуудын судалгаа, соёлын өвийн хамгаалалт, аялал жуулчлалын цогцолбор болох нь" суурь судалгааны төслийн удирдагч***

| № | Урьдчилгааны зориулалт | Олгосон урьдчилгаа | Гүйцэтгэл | Хянасан | | | Хавсаргасан баримтын № |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | дүн | илүү | дутуу | |
| 4 | Эрдэм шинжилгээний хурал, семинар, үзэсгэлэн зохион байгуулах зардал /эмхтгэл хэвлүүлэх, хурлын заалны түрээс, бичиг хэргийн зардал г.м/ | 9,000,000.00 | | | | | |
| 286 | Адмон дринт ХХК / хурлын эмхтгэл хэвлүүлэх зардал | | 3,206,000.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-08,нэхэмжлэх №0806 |
| 308 | Чиглэх ирээдүй ХХК анонсны үнэ | | 25,300.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-20,нэхэмжлэх |
| 288 | Тэнгэр Алтай ХХК илтгэгчдийн мандатны үнэ | | 26,000.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-14,нэхэмжлэх |
| 287 | НИК ХХК | | 270,000.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-08,нэхэмжлэх |
| 285 | Залуучууд зочид буудал | | 2,308,500.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-08,нэхэмжлэх |
| 307 | Номадс хоспиталити ХХК | | 1,350,000.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-08,нэхэмжлэх |
| 309 | НЬЮ МИКСЕС ХХК | | 358,800.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-20,нэхэмжлэх |
| 305 | Тэнгэр ХХК цэвэр усны үнэ | | 41,200.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-20,нэхэмжлэх |
| 321 | М.Отгонмандах хурлын цай кофей авсан материал | | 418,851.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-09-5, худалдаж авсан кассын талон |
| 315 | ЖҮР ҮР ХХК | | 360,000.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-20,нэхэмжлэх |
| | Тэнгэр ХХК хурлын цай кофейэы зардал | | 561,851.00 | | | | Төлбөрийн хүсэлт 2018-08-20,нэхэмжлэх |
| 9 | Судалгааны ажлын тайлан бичихтэй холбогдсон зардал /бичиг хэрэг, хэвлүүлэх г.м/ | 39,450,000.00 | | | - | | |
| 155 | ХААН БАНК/ Сүмийн толгойн балгас/Хээрийн судалгааны ажлын зардал /17-р зуун / | | 3,940,000.00 | | | | Сүмийн толгойн балгас 5.690.000 |
| 167 | Петро Стар ХХКХээрийн судалгааны шатахуунй зардал /17-р зуун/ | | 1,000,000.00 | | | | |
| 168 | НИК ХХКХээрийн судалгааны ажлын шатахуун /17-р зуун / | | 750,000.00 | | | | |
| 173 | ХААН БАНКХээрийн судалгааны зардал/17 - Эрдэнэболд/ | | 4,560,000.00 | | | | Хар бухын балгас 5.813.000 |
| 174 | НИК ХХКХээрийн судалгааны ажлын шатахуун /17-Эрдэнэболд/ | | 480,000.00 | | | | |
| 175 | БЗД ТХИргэний татвар | | 40,000.00 | | | | |
| 616 | С.Чулуун хээрийн судалгааны зардал | | 312,000.00 | | | | |

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | 421,000.00 | | | | |
| 206 | ХААН БАНКЦогтын цагаан байшинт хээрийн судалгаа /17-р зуун/ | | 5,436,600.00 | | | | Цогтын цагаан байшин 7.552.300 |
| 208 | БЗД ТХ Иргэний татвар | | 257,400.00 | | | | |
| 212 | Ч.ЭнхтуулМатериалын зардзал/17-р зуун / | | 750,300.00 | | | | |
| 207 | НИК ХХКЦогтын цагаан байшин шатахууны зардал | | 500,000.00 | | | | |
| 247 | С.Чулуун хээрийн судалгааны зардал | | 608,000.00 | | | | |
| | Г.Бямбарагчаа Сарьдгийн хийдийн судалгаанд | | 520,000.00 | | | | |
| | Соёлын өвд сэргээн засварлах ажилд | | 3,000,000.00 | | | | тайлан хавсаргав |
| | Ч.ЭнхтуулДрон авсан зардал | | 1,732,800.00 | | | | Алтан хааны орд 6.376.800 |
| | Увс аймаг руу судалгаанд | | 2,808,000.00 | | | | |
| | БЗД ийн ТХ жолоочийн иргэний татвар | | 228,000.00 | | | | |
| | НИК ХХК Увс айымгий судалгааны шатахууны зардал | | 1,000,000.00 | | | | |
| | С: Чулууны томилолтын зардал | | 608,000.00 | | | | |
| 619 | Аэр Маркет ХХК онгоцны тийзны зардал | | 4,074,300.00 | | | | Акебеджан,Узбекстан 7435742 |
| 618 | С.Чулуун томилолтын зардал /Акебеджан,Узбекстан/ | | 3,361,442.00 | | | | |
| 17 | Гадаад, дотоодын томилолтын зардал | 6,000,000.00 | | | | | |
| | Аэр маркет ХАХК оноцны тийзны үнэ / С.Чулуун/ | | 2,345,620.00 | | | | ОХУд баримт материал цуглуулах 6.000.000 |
| 464 | С.Чулуун томилолтын зардал | | 3,654,380.00 | | | | |
| | Хаан банк томилолт | | 2,436,000.00 | | | | |
| | Петро Стар ХХКХээрийн судалгааны шатахуунй зардал /17-р зуун/ | | 606,226.00 | | | | |
| | ЭшийнуулХХК | | 93,430.00 | | | | |
| | | 54,450,000.00 | 54,450,000.00 | - | - | | |

Тайлан гаргасан:........................................................................./С.Чулуун ./

(гарын үсэг)

Үлдэгдэл буюу илүү зарцуулсан дүнгийн талаар гаргасан шийдвэр:........................................................
..........................................................................................................................................................
..........................................................................................................................................................

Нягтлан бодогч:....................................../О.Баярсайхан /

Тэмдэг




Захирал:....................................../С.Чулуун /

2018 оны 12 сарын 31.өдөр

**ХАВСРАЛТ №6. ДУРСГАЛЫН СОЛБИЦОЛ**

| Дурсгал | Солбицол |
| --- | --- |
| Булган аймгийн Баяннуур  сумын нутаг дах  Цогтын Цагаан байшингийн | 48°02'33.46"N 104°35'17.73"E |